29/10-15

PPS/Sd/3b/78

# SARATUS
# PARIBASA JEUNG BABASAN

karangan

**Mas Natawisastra**
Mantri Guru Sakola Klas II No. I. Bandung

Jilid ka-II



DEPARTEMEN PENDIDIKAN DAN KEBUDAYAAN
PROYEK PENERBITAN BACAAN DAN SASTRA
INDONESIA DAN DAERAH
JAKARTA 1979

# KATA PENGANTAR

Pembangunan di bidang kebudayaan adalah bagian integral daripada Pembangunan Nasional. Pembangunan bidang kebudayaan tidak terlepas dari pemikiran dan usaha pengembangan dalam bidang sastra.

Karya sastra yang merupakan manifestasi kehidupan jiwa bangsa dari abad ke abad akan menjadi peninggalan kebudayaan yang sangat tinggi nilainya. Karena itu karya sastra perlu digali dan digarap untuk diresapi dan dinikmati isinya.

Karya sastra memberikan khasanah sejarah ilmu pengetahuan yang beraneka macam ragamnya. Hasil penggalian dan penggarapan karya sastra akan memberikan rasa kepuasan rohani dan kecintaan pada kebudayaan sendiri yang selanjutnya akan merupakan alat ampuh untuk membendung arus masuknya pengaruh kebudayaan asing yang tidak sesuai dengan kepribadian dan kepentingan pembangunan bangsa Indonesia.

Penghayatan hasil karya sastra akan memberi keseimbangan antara kemajuan ilmu pengetahuan dan teknologi modern di satu pihak dan pembangunan jiwa di lain pihak. Kedua hal ini sampai masa kini masih dirasakan belum dapat saling isi-mengisi, padahal keseimbangan atau keselarasan antara kedua masalah ini besar sekali peranannya bagi pembangunan dan pembinaan lahir dan batin. Melalui sastra diperoleh nilai-nilai, tata hidup dan sarana kebudayaan sebagai saran komunikasi masa lalu, masa kini dan masa depan.

Para pemakai dan peminat bahasa dan sastra Daerah, khususnya bahasa dan sastra Sunda, baik di dalam masyarakat maupun di sekolah dan di perguruan tinggi, sudah lama merasakan kekurangan akan buku Sunda sebagai bacaan maupun sebagai penunjang pengajaran bahasa dan sastra Sunda.

Selain itu sesuai dengan semboyan 'Bhineka Tunggal Ika' sepatutnya kita memelihara segala ragam kebudayaan dan bahasa daerah yang hidup dan digunakan dalam masyarakat kita, agar keanekaragaman kebudayaan dan bahasa di negara kita itu tetap terpelihara dengan segala keindahan dan kelincahannya. Bahkan perlu disebarluaskan ke seluruh pelosok Nusantara kita sehingga dikenal, diterima dan dirasakan sebagai milik kita bersama.

Dengan tujuan itulah dan untuk mengisi kekurangan tersebut di atas, Proyek Penerbitan Buku Bacaan dan Sastra Indonesia dan Daerah Departemen P dan K, bekerja sama dengan PN Balai Pustaka sebagai penerbit buku sastra yang telah dikenal sejak sebelum Perang Dunia ke-2, menerbitkan kembali buku-buku sastra Sunda. Bagi yang tidak menguasai bahasa Sunda, tetapi ingin memahami isinya, telah kami susun ringkasan ceritanya dalam bahasa Indonesia.

Semoga dengan terbitan-terbitan ini kekayaan sastra bangsa kita yang sudah begitu lama terpendam itu dapat dikenal oleh khalayak yang lebih luas serta dapat menambah pengertian dan apresiasi terhadapnya.

Jakarta, 1979

Proyek Penerbitan Buku Bacaan dan Sastra
Indonesia dan Daerah

## RINGKASAN ISI

Buku Bacaan Saratus Paribasa jeung Babasan
karangan Mas Natawisastra

JILID II

1. **BUBU NGAWAREGAN COCOK (NGEUPEUL NGAHUAPAN MANEH)**

**Artinya :** Memberi nasehat dengan maksud mendapat untung untuk dirinya sendiri.

**Contoh :** Bapak Sandi menjadi guru pesantren. Pada suatu hari ia menasehati muridnya, nyi Duli, anak orang kaya. Katanya, "Bapa ingin memberi nasehat, yang harus kaucamkan. Jika memberi sedekah hendaknya yang baik dan bagus. Memberikannya kepada siapa saja, sebab namanya pun sedekah, tapi utamanya kepada guru."

Esoknya nyi Duli menceritakan nasehat itu kepada bapaknya. Jawab ayahnya sambil tertawa, "Nyai, guru seperti itu suka ngawaregan cocok atau ngeupeul ngahuapan maneh."

2. **MALIDING SANAK (CUCUK PANON)**

**Artinya :** pilih kasih

**Contoh :** Encen berkata kepada Taman, "Taman, besok aku tidak masuk sekolah". Taman, "Mengapa?"
Encen, "Aku tak senang kepada magang yang baru. Coba saja, tulisan dan gambarku lebih bagus daripada buatan si Tapen. Huruf-hurufnya juga tidak sama besar, dan ia dibentak-bentak. Tapi tulisan dan gambarnya mendapat angka tujuh, sedangkan aku cuma mendapat enam."

Tapen, "Memang magang yang baru itu tindakannya cucuk panon (malinding sanak). Yang dikasihinya hanyalah orang-orang yang suka mengiring-iringnya saja."

3. **NOONG KA KOLONG**

**Artinya :** kecil hati (sempit pikiran)

Contoh : Nyi Sulit siang malam kerjanya menangis saja, sebab akan diceraikan oleh suaminya. Ketika ia sedang menangis, datanglah sahabatnya, nyi Ener. Katanya, "Sulit, mengapa kau menangis saja sampai matamu bengkak-bengkak?"

Sahut nyi Sulit, "Nyi Ener, aku ini sedang bingung, sebab suamiku menyeleweng terus, malah akan menceraikanku. Sedangkan aku tidak punya kerabat, kecuali kakak perempuan yang juga tak mampu."

Jawab nyi Ener, "Jangan berkecil hati! Tak mengapalah diceraikan juga, sebab kau masih muda dan tidak mustahil sebentar mendapat jodoh lagi. Janganlah noong ka kolong. Janganlah menangis, dan tengoklah ke atas!"

## EUSINA IEU BUKU

Kaca

## 1. AUB PAYUNG, SABET SAPON, SABA-SOBA

H a r t i n a : nuduhkeun wawatesan (wewengkon).

Si Kilam isuk-isuk ka kebon sejana rek ngored, barang ngareret kana deukeut tangkal cau bet aya peti wadah papakean geus muka.

Si Kilam geuwat lapor ka Lurah, barang datang tuluy ngomong pokna, "Nun juragan, di kebon kuring ayeuna aya peti barang geus muka, duka nu saha".

Lurah, "Heueuh tadi aya si Jait lapor yen manehna kapalingan, ayeuna aya di kebon maneh, boa aya nu ngewaeun ka maneh, tuluy miceun geugeuleuh".

Kilam, "Nya eta, nu mawi kuring geuwat unjukan teh, bisi kumaha onam kawantu aya dina aub payung kuring".

## 2. ADAM LALI TAPEL

H a r t i n a : henteu inget ka baraya; (jelema geus poho ka lemah caina sorangan poho ka bali geusan ngajadi, nya eta nu geus teu inget ka baraya).

Di lembur Cikeusik, meh dicicingan ku sadulur-dulurna Ujang Uned bae, nya aya hiji-hijieun nu lain barayana.

Dina hiji mangsa Ujang Uned dagang ka Singaparna, di dinya Ujang Uned meunang kangeunahan, tuluy boga bojo sarta Ujang henteu niat balik deui ka Cikeusik, hiji perkara geus teu boga indung bapa, kadua loba kauntungan , katilu loba sobat-sobat, kaopat betah, jadi Ujang Uned geus teu inget ka baraya sorangan, malah geus asa jadi asal urang dinya bae, sakalieun dianjangan oge ku barayana tara pati diaku nu sakitu jauhna teh.

Paman Ungka baraya pamajikanana, nanya ka Ujang Uned

pokna, "Ujang! ari Ujang ti mana asal?"

Uned, "Asal kuring jauh ti Cikeusik".

Paman Ungka, "Boga keneh ibu rama?"

Uned, "Teu gaduh indung bapa mah, ngan dulur-dulur paman sareng bibi aya keneh, malah sawah kebon oge aya keneh titinggal pun bapa, tapi tina kuring di dieu, leuwih senang leuwih betah, jadi kuring geus teu inget saeutik-eutik acan ka lembur jeung ka baraya teh".

Paman Ungka, "Hih Ujang ulah kitu, kudu bae sataun sakali mah teang (bere) baraya teh, lamun kitu Ujang asup kana paribasa adam lali tapel.

Atawa :

Atam boga pendok emas ditawarkeun ka sobatna nu ngaran Ujang Usen, pokna," Ujang moal ngagaleuh pendok?"

Wangsulna, "Lah puguh hayang pisan kana pendok teh, lamun dipasihkeun Rp.50,– mah dipeser bae".

Atam, "Duka teuing nya rek dipikir-pikir bae".

Usen, "Hih Tam, poma ulah dikabaturkeun, da kuring hayang, masih sakieu-sakieu oge ari ka deungeun-deungeun mah pantes."

Isukna jol bae aya urang Surabaya nenjoan pendok, tuluy ditawar bae Rp.55,–, ku sabab aya unggulna Rp.5,– tina panawar sobatna, tuluy bae dibikeun".

Pasosore Ujang Usen nanyakeun bari mawa duit, tapi geus lapur.

Ceuk Usen, "Edas bae Atam mah nya iklas ka sobat, pedah diunggulan. Lamun sarupakitu mah adam lali tapel".

## 3. AYA BAGJA TEU DAULAT

H a r t i n a : nu rek meunang untung teu tulus.

Pasosore kira pukul satengah genep Asep Tadim indit ti imahna bari mawa heurap, ari karepna rek nempo di Cikapundung barang datang ka sisi walungan, kabeneran aya lauk mas gede kokolembaran; Asep gancang ngarungkup, sanggeus lauk gede karungkup, tuluy diturunan sarta pek digogo, lauk geus kacekel tuluy ditangkeup, barang rek hanjat lauk teh ngagurinjal heurapna bedah tuluy leupas.

Asep harendegeun pisan narik napas panjang, sajongjongan mah cicing bae sisi cai, ari rek ngayuman heurapna, da teu mawa naon-naon.

Ti dinya tuluy balik, bebeja ka dulurna pokna, "Lah kang naha aya handeueul, bieu kuring meunang lauk gede, geus ditatangkeup, naha ari rek hanjat bet ngagurinjal, heurapna bedah, atuh lauk teh lapur deui bae".

Ceuk dulurna, "Hih hanjakal aya bagja teu daulat".

## 4. AYA JALAN KOMO MEUNTAS

H a r t i n a : keur karep hade atawa goreng manggih lantaran.

Amad geus dua taun mumusuhan jeung Eben, Ahmad nu kacida ngewaeunana ka Eben, maksudna lamun Eben acan cilaka acan puas atina, tapi dihantem diputer kasalahanana, weleh henteu aya nu baris nyilakakeun ka Eben.

Dina hiji mangsa Eben wanci magrib, manggih saputangan sutra ti jalan, tuluy dicokot karepna isuk-isuk rek diuarkeun (disalabarkeun), sihoreng eta teh sapu tangan Amad, barang Amad ngadenge beja yen sapu tanganana dibawa ku Eben, geuwat manehna indit nyampeurkeun Eben, barang datang ka imahna, tetela sapu tanganana aya, tuluy Eben dicarekan, dibabangsat dituduh maling.

Wangsul Eben, "Lain dipaling, kaula nimu ti jalan".

Amad, "Naha atuh teu disalabarkeun lamun teu rek dipaling

mah".

Eben, "Eta oge rek disalabarkeun isuk, da ayeuna geus peuting".

Amad keukeuh nuding maling sarta rek dilaporkeun ka lurah.

Ceuk ua Eben, "Keun bae Eben, keun sina dawa, ku aing dilawan, kapan geus dua taun ngewaeunana ka sia teh. Si Amad mah aya jalan komo meuntas".

Atawa :

Endi ngaguligah bae pikirna, tina sabab manehna meunang warisan sawah ngan dua bau, ari mistina mah opat bau, nya eta dilicikan ku lanceukna Ki Dipa, ari rek nanyakeun teu wani.

Unggal-unggal Endi datang ka Ki Dipa, sok dipupujuhkeun ku kahakanan, carita nu sejen–sejen, nu paranjang, nu diarah supaya ulah ngagetrik-getrik kana nyaritakeun sawah.

Dina hiji peuting Endi datang ka Dipa, tapi nya kitu bae euweuh jalanna baris ngomongkeun eta sawah, tina bisana Ki Dipa.

Sabot Ki Dipa nyarita, jol aya haji tatamu, barang datang pada ngabageakeun pokna, "Haturan! haturan!"

Wangsulna haji, "Nuhun! nuhun"; barang reret ka Endi pokna, "Aeh Endi geus lila, jeung kumaha sawah teh geus beres?"

Wangsulna, "Lah nya eta puguh kuring teh asa dijalanan, pang ka dieu oge bade nguruskeun eta, sukur pisan ayeuna aya emang nyuhunkeun diberesan, karana saenyana kuring teh, teu umum ngan kabagean dua bau, mistina opat bau".

Ki Dipa molotot bari ngomong, "Geus ah montong ngomongkeun eta isuk deui. Si eta mah aya jalan komo meuntas".

## 5. ANJING NGAGOGOGAN KALONG

H a r t i n a . mikahayang ka nu lain layak (mikahayang nu moal kalakon).

Si Janggel anak tukang ngarit; hiji mangsa lalajo jeung si Jait anak tukang oncom ka lebet.

Kawantu di lebet, rea putra putu Dalem nu gareulis, makena singsarwa aralus, barang katenjo ku si Janggel geuwat noel ka si Jait pokna, "Jait, geura tenjo itu awewe aya gareulis, dewek mah hayang boga pamajikan, ari ka nu kitu mah".

Si Jait seuri bari ngomong pokna, "Wah euy, sok mikahayang nu moal kalakon, jeung kudu nipak maneh, urang mah anak tukang ngarit, papakean belewuk goreng patut, jeung bodo, ari itu mah nya geulis nya putra putu Bopati, di mana baris kajadian, ieu mah anjing ngagogogan kalong".

## 6. BISA LOLONDOKAN

Hartina : bisa nuturkeun adat sakarep batur supaya akur (bisa ula-ilu atawa campur jeung nu kolot siga kolot, campur jeung nu ngora siga ngora, campur jeung nu sedeng siga sedeng umurna).

Ki Jumbar babakuna jadi tukang emas, rea pisan nu resep, sabab jelema rea pangabisana, bisa niru nuturkeun adat batur, upama manehna nganjang, atawa dianjangan ku kiai, bisa pisan ngelmu nyaritakeun agama, dina waktu salat manehna milu salat, jeung semu kacita yen manehna jiga lebe.

Kitu deui upama nyarita jeung tukang moro, manehna oge carita moro; bisa kacida jeung matak resep batur; malah sok ngomong kieu, "Da dewek mah kasukaan pangresep-resepna kana moro teh".

Upama disampeur ku batur-baturna nu pada royal manehna oge milu royal.

Hiji waktu pamajikanana nanya pokna, "Kang! naha ari akang, jeung nu kieu-kieu teh semu pantes resep bae ari nyarita teh, carita jeung nu koret, sesemuan teh ngewa ka nu royal, ari carita jeung padagang nya kitu".

Jumbar, "Ih nyai ulah kaget, kapan urang teh kudu bisa nyukakeun ka batur, saperti amprok jeung palika, urang kudu malika, da moal resepeun dibawa nyarita dagang mah, da kudu kitu bisa l o l o n d o k a n ambeh akur".

## 7. BUNTUT KASIRAN (NGEUPEUL)

H a r t i n a : koret.

Ua Sajiah jelema cukup, tapi koret kacida, lamun dianjangan ku baraya-barayana, tara pisan nyuguhan sumawonna mekelan.

Kitu deui ana nganjang ka dulurna sok digembrong ku anakanak dulurna, karepna barudak sugan bae dibere duit ku ua Sajiah, tapi luput ka barudak tara pisan inget, sumawonna lamun ka dulurna nu cukup, najan ka barayana anu miskin oge tara pisan mere.

Hiji budak nu ngaran Anip ngomong ka indungna pokna, "Ma, naha ari ua sakitu beungharna, bet tara mere naon-naon ka kuring, da ari ti nu sejen mah, nya sok inget bae wates sasen mah".

Indung, "Hih ujang montong sok hayang dibere ku ua maneh, sumawonna ka maneh, ema oge sakitu dulurna saumur hirup acan ngarasa dibere naon-naon, da jelema "n g e u p e u l (b u n t u t k a s i r a n)".

## 8. BALUNG KULIT, KOTOK MEUTING

H a r t i n a : urut kanyeri baheula teu leungit = (kanyenyerian).

Sunin jeung Kaman pada sili ilikan badi, sarta pada boga akuan badina alus.

Ceuk Simin, "Ieu badi dewek asal ti karuhun, gawena kana kasalametan".

Carek Kaman, "Ari dewek mah lain, asalna ti urang Jawa, ga-

wena kana kinasihan, geura hayu urang paalus-alus, pamorna oge moal eleh ku nu silaing".

Tuluy pada dicabut, ari ceuk Simin, "Wah moal eleh ku nu silaing nu silaing mah semu besem."

Omong Kaman, "Mana besem, puguh nu silaing kotor tai hiangna oge wani geus kandel, cara cocolek tarasi bae".

Simin ret baeud sarta tuluy indit, Kaman oge indit bari seuseurian.

Ti harita Simin malang bae hatena tina nyeri ati badina disebut cocolek tarasi, mindeng oge papanggih jeung Kaman, tara daekeun nanya.

Barang geus 4 - 5 bulan pareng deui amprok Simin jeung Kaman, tuluy ku Kaman ditanya pokna, "Simin! naha silaing unggal-unggal papanggih ngan goreng budi bae ku naon, pedah eta bareto disebutkeun cocolek tarasi, atuh banyol bae, ieu mah bet jadi balung kulit kotok meuting".

## 9. BISI KACANIR BANGBAN

Hartina : bisi nyorang wiwirang gede (bisi nyorang balai gede).

Uman urang Rongga, moheng bae ka bapana menta duit sapuluh ringgit, sabab manehna rek leumpang ka Cirebon.

Carek bapana, "Keur naon maneh mawa duit rea-rea, mawa saringgit atawa dua ringgit oge cukup, kapan rek badarat".

Uman, "Hih bapa lain keur barang beuli atawa dipake monyah-monyah, ngan keur paneger hate bae bisi kapelesed, nya eta ari picilakaeun tea teu kanyahoan, kumaha lamun kuring di jalan meupeuskeun wadah batur nu aya hargaan, atawa bisi kuring gering di jalan, ari mawa duit mah aya nu baris nulungan kana diri, tapi henteu diniatan mah, kuring rek meupeuskeun wadah batur atawa hayang gering, ieu mah ngan bisi kacanir bangban bae".

Atawa :

Ceuk Nyi Nuri ka salakina, "Akang, kuring rek neang ema bejana gering, eng kadieu menta duit dua puluh rupia mah".

Ceuk salakina, "Keur naon mawa duit loba-loba, pirakadar neang nu gering".

Nyi Nuri, "Hih kang, lain rek dibikeun ka indung, ieu mah perjagaan bae kawantu kolot teu boga, kumaha lamun maot, sarta euweuh petakeunneun, lamun kuring teu mawa, dikamanakeun beungeut kuring, ieu mah ngan b i s i k a c a n i r b a n g b a n b a e".

## 10. BUBU NGAWAREGAN COCOK (NGEUPEUL NGAHUAPAN MANEH)

H a r t i n a : mapatahan nu kalawan pangarah.

Bapa Sandi jadi paguron, hiji poe ngawuruk santrina, ngaran Nyi Duli anak nu beunghar, pokna, "Nyai bapa ngingetan hartikeun ku nyai: ari hajat naon-naon kudu nu hade atawa nu alus sakali, ambeh katarima ku nu dihajatan, ari hajatna mah ka saha bae, da ngaranna oge hajat, tapi utamana mah ka guru".

Isukna Nyi Duli bebeja ka bapana nyaritakeun saur guru, carek bapana bari seuri, "Hih nyai guru nu kitu mah salawasna sok b u b u n g a w a r e g a n c o c o k atawa n g e u p e u l n g a h u a p a n m a n e h".

## 11. BONTENG NGALAWAN KADU

H a r t i n a : nu nangtukeun moal meunang.

Baca dina buku pieunteungeun No. 7 kaca 11, Embe lalaki jeung sapi lalaki.

Embe palatat polotot samemeh tiwas, ari geus tiwas ngalehleh.

Embe minangka bontengna sapi minangka kaduna.

## 12. JADI MAUNG MALANG

H a r t i n a : jadi halangan.

Ki Amit jeung Nyi Emot geus heubeul laki rabina; hiji mangsa manehna pepegatan, tina lantaran henteu cukup sandang pangan.

Lila-lila Nyi Emot rek lakian deui ka tukang barang, tapi unggal-unggal tukang barang nganjang ka Nyi Emot, sok nyampak Ki Amit, malah Ki Amit ngakalakeun ka tukang barang tea.

Ku sabab tukang barang dikakalakeun, tuluy ngabedokeun bae ka Nyi Emot.

Geus kitu datang deui Katir, nu rek ngawin ka Nyi Emot, sarta geus nangtukeun poena.

Barang kadenge ku Ki Amit, tuluy manehna ka Katir ngomongkeun Nyi Emot yen geus diruju deui, jeung saha nu wani ngawin, bakal c i l a k a diarah.

Jadi ayeuna Katir oge henteu wanieun tuluy ngabedokeun deui bae.

Cek indung Nyi Emot, "Ki Amit! naha maneh kitu kalakuan, atuh ari beurat keneh ka anak ema, naha bareto diserahkeun, ieu mah jadi m a u n g m a l a n g bae, meugeus ulah kitu".

## 13. JABUNG TUMALAPUNG, SABDA TUMAPALANG

H a r t i n a : jelema nu teu nyaho urusan sok megat kalimah, (megat omongan batur).

Hakim mariksa ka nu kapalingan teh, "Wira! eta peuting harita aya semah saha ka maneh?"

Wangsulna, "Sumuhun teu aya".

Hakim, "Wayah kumaha eta kanyahoanana barang maneh dipaling?"

Bapa Jarmi nu nganteur Wira, nambalang bae unjukan ka Hakim pokna, "Nun juragan, gamparan kapungkur bade midamel kenap ayeuna parantos, pamugi, jisim abdi, geura miwarangan candak bae bisi aya nu maling, cara ieu pun Wira nun".

Hakim molotot ka Bapa Jarmi bari ngomong, "Bapa Jarmi, maneh geura mantog montong aya di dieu, hayoh upas tundung sina balik".

Tuluy Bapa Jarmi ku upas ditundung, pokna: "Hayoh geura indit, atuh meureun bae menak keur sasauran, ieu tetelepek nanyakeun kenap, jelema teu nyaho urusan, jabung tumalapung, sabda tumapalang".

## 14. JANGET KINA TELON

Hartina: turunan hade atawa goreng ti indung ti bapa.

Haji Lohor boga kuda adu teuing ku meunangan, ngaranna si Paser, unggal diadukeun tara pisan eleh.

Dina hiji poe datang sobatna pansiun Wadana, pokna, "Ki Haji ti mana ieu boga kuda lengser teuing, bet unggal-unggal diadukeun tara pisan eleh".

Haji, "Anak bibit bae".

Pansiun, "Nu mana indungna?"

Haji, "Pun Srikandi".

Pansiun, "Anu meunangan tea?"

Haji, "Sumuhun".

Pansiun, "Ari bapana nu mana?"

Haji, "Pun Polet, anu dijual ka Jaya tea, nu beureum".

Pansiun, "Luleuh, atuh paingan, kapan si Polet oge kuda no-

mer satu, jadi ieu mah kuda teh *janget kina telon* turunan alus ti indung ti bapa".

## 15. JAMAN CACING DUA SADUIT

*Hartina* : waktu nu geus heubeul pisan.

Nyimas Nurmi nanya ka ibu Haer pokna, "Ibu, kapungkur kagungan cupu, wadah minyak lambe, manawi ibu rido manah, mah, bade dipeser bae ku jisim kuring, da anu jisim kuring aya nu maling, sareng kirang sae".

Ibu Haer, "Alah karunya teuing ku si nyai, atuh anu ibu mah geus heubeul euweuhna, ari alus enya, ngan hanjakal geus dijual da ibu butuh".

Nyimas Nurmi, "Atuh punten ibu keun bae ari parantos digingsirkeun mah".

Ibu, "Mangga atuh nyai ulah pundung, wah baheula dikaluarkeunana oge *alam cacing dua saduit*".

## 16. JAUH KA BEDUG, CARANG KA DAYEUH

*Hartina* : jelema dusun henteu nyaho di enggon adat.

Si Asmad urang Jampang, lemburna sisi gunung, maksa ka indung bapana hayang nyaho di dayeuh, tuluy indit, barang datang ka dayeuh, cicing di hiji menak, lamun si Asmad disaur ku juraganana, "Asmad! Asmad!"

Wangsulna, "Hah!" atawa "ieu!"

Menak, "Asmad! mawa cangkir nu beresih".

Wangsulna, "Heug"

Teu lila datang mawa cacangkir tacan diseka, tuluy diasongkeun bari nangtung.

Menak, "Naha sia mawa cangkir kotor (acan diseka)?"

Asmad, "Naha kudu diseka, da di lembur kula mah tara-tara acan dikumbah".

Menak suka manahna, boga bujang dusun tuluy gumujeng bari sasauran.

Saurna, "Hih si dusun si urang gunung, si jaba si urang jampang, di dieu mah, wawadahan kudu diseka, papakean kudu beresih, ngomongkeun naon-naon kanu jadi juragan, ulah nangtung kudu deku, disaur ulah ua-ieu, ulah huh-hah, hag-heug, da kudu sumangga kitu, jeung lamun dititah ku aing, ulah sok make, e n g k e  h e u l a ! atawa e m b u n g ! nya?"

Wangsulna, "Heug"

Menak, "Tah geus heug deui bae, si j a u h k a b e d u g c a r a n g k a d a y e u h", bari gumujeng.

## 17. DOGONG-DOGONG TULAK CAU, GEUS GEDE DITUAR BATUR

Babakuna dipake ka awewe nu masih leutik keneh, sok diarah atawa dikantanankeun, di mana geus gede rek dikawin, ku manehna dihemanan dikiriman rejeki, tapi ari geus gede dikawin ku nu sejen.

H a r t i n a : nu karugian, nu kitu disebut dina paribasa dogong-dogong tulak cau geus gede dituar batur.

Si Unggeu sok mindeng nyaba ka Ambu Neon, sabab Ambu Neon boga anak awewe geulis ngaranna Nyi Meme, pikiranana si Unggeu, di mana geus gede eta budak rek dikawin, unggal-unggal poe sok dilongokan, dikiriman baju atawa duit jeung kahakanan.

Dina hiji mangsa si Unggeu nyaba ka Solo meunang dua bulan.

Sabot manehna aya di Solo, datang hiji bujang nanyaan

Nyi Meme, barang ditanya budak teh daekeun, tuluy bae ku Ambu Neon dikawinkeun, sarta teu sabaraha lilana tuluy dibawa ka lembur salakina.

Barang si Unggeu datang ti Solo, ragog jelema nu bebeja pokna, "Wah Unggeu, Nyi Meme lapur geus aya nu ngawin, jadi maneh mah d o g o n g - d o g o n g t u l a k c a u, g e u s g e d e d i t u a r b a t u r".

## 18. DEUKEUT-DEUKEUT ANAK TALEUS

H a r t i n a : enya oge deukeut teu nyaho, atawa nyindiran tewok, sabab anak teleus ngaranna tewok, ngagewok teu kanyahoan.

Nyi Umsi jeung Mursiin imahna ngarendeng, tapi tara lindeuk tina teu nyaho yen eta barayana.

Dina hiji poe, datang Pa Murji nganjang ka Mursiin sabab kapernah alo, sanggeusna tuluy indit pokna : "Emang rek balik, tapi rek ka dinya heula ka Nyi Umsi, ieu imah nu ngarendeng".

Ceuk Mursiin, "Naha emang wawuh ka Nyi Umsi?"

Wangsulna, "Kapan alo, sarua bae jeung ka maneh, lamun maneh teu nyaho Nyi Umsi teh anak ua maneh, Nyi Sarikem".

Marsiin, "Aeh-aeh kutan baraya, atuh d e u k e u t – d e u k e u t a n a k t a l e u s".

Atawa :

Ki Deon urang lembur Pasirjambu, imahna deukeut Lurah, nyaba ka pasar baru, di dinya papanggih jeung Suma pada urang lembur Pasirjambu keneh, ari ceuk Deon, "Bade angkat ka mana?"

Wangsulna, "Bade ka dieu bae ka pasar".

Deon, "Ti mana nya tuang bumi?"

Suma, "Ti lembur Pasirjambu tukangeun Lurah".

Deon, "Aeh! aeh! d e u k e u t - d e u k e u t a n a k t a-

Teus kapan kuring oge urang dinya deukeut Lurah".

## 19. JEGJEG CEKER

**H a r t i n a :** cape ku lantaran ujag-ajig.

Arpin bujangna Lurah Pasar, getol pisan lamun dititah tara ngaengkekeun deui, unggal-unggal poe meh taya reureuhna, dititah ka mamana teh.

Hiji poe Arpin dititah ngangkatan batu ti kebon kaburuan, geus kitu dititah ka panday ngomean bedog, ti dinya dititah deui, nyiar kenteng, barang geus meunang, juraganana nyarekan, sabab Arpin meunang kenteng sarosopan, ditenjo batu di kebon henteu anggeus kabeh, dititah ngomean bedog henteu panuju, carek juraganana, "Arpin ari sia dititah ku aing bet kabeh euweuh nu panuju, kalah ka **j e g j e g c e k e r** bae".

Arpin cicing henteu nembal.

Atawa :

Ceuk Si Apen ka baturna, "Ah euy, bulan hareup mah dewek rek kaluar bae, cicing di dieu oge cumah tara katarima kalah ka **j e g j e g c e k e r** bae".

Atawa :

Dina waktu kariaan Juragan Demang, anu pangkamanahna ngaran si Damen, sabab manehna pangripuhna, nya eta dititah ngondangan, dititah meuli daging ka pasar, dititah ngumbahan piring, ngurus, beberes paparabotan.

Barang lekasan saur Juragan Demang ka rayina, "Nyai si Damen pangmerekeun baju potongan, sabab katenjona pang **j e g j e g c e k e r n a**".

## 20. DAEK MACOK, EMBUNG DIPACOK

**H a r t i n a :** daek menta embung dipenta (daek dibere

embung mere).

Si Kumba licik, lamun manehna ulin sarta mawa kahakanan, tara pisan daek barang bere ka batur, tapi lamun baturna ulin mawa kahakanan, manehna sok keukeuh menta, lamun teu dibere sok ngakalakeun ka baturna nu teu mere tea.

Hiji poe si Udig ulin jeung si Kumba, pada mawa kahakanan diarasupkeun kana pesakna, si Udig mawa kacang tanah, ari si Kumba mawa cau mas hiji, mimiti si Udig ngodog kacang ditungtut dihakanan, barang katenjo ku si Kumba tuluy ngasongkeun leungeunna pokna, "Cing aing menta".

Si Udig geuwat nyokot kana sakuna, bari tuluy dibikeun.

Dua budak tingtaruruktuk nyaratuan kacang barang geus beak kacang, si Kumba tuluy nyokot cau tina sakuna sarta tuluy dipesek.

Ceuk si Udig, "Aing menta saeutik".

Si Kumba api-api teu ngadenge, tuluy cau teh dihuapkeun kabeh.

Ceuk si Udig, "Tuh da kitu ari dipentaan teh sia mah koret, ari ka aing mah menta kacang".

Kumba, "Aeh! aeh! kumaha atuh da geus kahuapkeun".

Udig, "Keun bae montong, diutahkeun deui rujit, ngan ti ayeuna bae aing mah moal daek deui, reureujeungan jeung sia, kitu daek macok embung dipacok".

## 21. ELMU TUMBILA

Hartina : pribumi ngarugikeun semah.

Dion jadi tukang ngaput di lembur Dangdeur, unggal-unggal poe rabul jelema nu ngengken ngaput, tapi saha-saha nu daratang ka dinya sok dipentaan naon-naon.

Hiji poe datang Ujang Sarpa rek ngaput calana, pokna, "Dion, ieu pangaputkeun calana, tah piburuheunana 10 sen"

Dion, "Mangga Jang, cing kuring paparin roko lima siki mah"; tuluy Ujang ngodok tina sakuna bari tuluy dibikeun.

Isukna jol deui si Kampeng nenjokeun ngaput.

Ceuk Dion, "Peng, cing euy dewek menta bako". Kampeng geuwat nyiwit tina dompetna, kira tilu rokoeun bari tuluy diasorkeun.

Ceuk Dion, "Abong beberean teh cara nu ngopet bae".

Kampeng, "Teu aya deui, tuh kuring oge ngan saeutik".

Harita keneh jol deui Pepe rek nyokot bajuna, kakara gek diuk, Dion geus menta pipah nu keur dipake, pokna, "Pepe cing ajang kuring bae eta pipah teh".

Pepe, "Kumaha da teu boga deui".

Dion, "Atuh surutuna bae hiji mah".

Pepe, "Euweuh surutu oge beak".

Dion, "Eta bae kuntungna ku kuring beakkeun".

Pepe eraeun tluy dibikeun.

Ari balik si Kampeng ngomong ka Pepe pokna, "Pe, naha ari adat Dion kitu, eta teh ka unggal-unggal semah kituna?"

Pepe, "Atuh puguh bae, dewek mah teu kaget da jelema e l m u t u m b i l a".

## 22. GALAGAH KACAAHAN

H a r t i n a nganteur napsu kabawa ku batur nu matak ilaka, saperti nu daek diajak maling, diajak nipu, diajak tunggal-teunggeul (diajak ngarah).

Kijan diajak ku si Guna ngahurup si Unan, pokna, "Kijan hayu urang ngahurup si Unan, tah silaing mawa gegendir, dewek mawa kalak".

Ti dinya bral arindit, barang gok terus bae si Kijan neunggeul, dipindo ku si Guna, Unan ngajungkel kapaehan.

Teu lila datang pulisi, Kijan jeung Guna dirawat, barang datang ka Hakim, tuluy dipariksa.

Saur Hakim, "Kijan, naon sabab maneh neunggeul ka Unan?"

Kijan, "Sumuhun teu aya sabab, jisim kuring mah diajak ku ieu pun Guna".

Hakim, "Naha sia cara nu burung beunang diajak jahat, g a l a g a h k a c a a h a n hayoh upas bawa ka bui."

Atawa :

Hiji poe aki Gareng diriung ku anak incuna, ceuk aki Gareng, "Barudak bareto aing geus ngahibat barang-barang; ayeuna rek hibat papatah; dengekeun sarta hartikeun, lamun teu ngagugu tangtu maraneh cilaka".

Wangsul anak incuna, "Mangga-mangga".

Ceuk aki Gareng, "Barudak! Ulah sok nyiar g a l a g a h k a c a a h a n; hartina: ulah daek diajak lampah goreng ku batur, tungtungna matak meunang kaduhung".

## 23. HERANG-HERANG KARI MATA, TEUAS-TEUAS KARI BINCURANG

H a r t i n a : nu asal beunghar jadi malarat, malah aya nu kieu nyebutna cileuk-cileuk kari mata, teuas-teuas kari bincurang.

Yasib jelema beunghar kacida, gawena lain sarupa bae, nya eta tani, jual-beuli barang, miara sasatoan jeung ngajual beas ka mana mendi.

Unggal poe rame ka imahna, jelema nu daratang nyiar kabutuhna, jadi Yasib kaceluk ti mana-mana jelema beunghar rea pitulungna.

Dina hiji waktu Yasib gering payah, nepi ka teu bisa ngajalankeun kipayahna, ingon-ingonna teu kaurus.

Beuki lila beuki ruksak geringna, nepi ka babandaanana dijualan, tina ngingetkeun henteu aya nu ngurus, anak-anakna

laleutik keneh, sasatoanana dijualan, sawah kebon nya kitu. Demi ladangna beak dipake monyah-monyah ku pamajikanana, dipake nyieun ubar jeung didahar.

Ayeuna Yasib jadi malarat, barangna ledis pisan. Sanggeus cageur oge geringna, hese nyiarna rejeki baris hakan pake anak bojona jeung manehna.

Ki Arsa dulur sabrayana Yasib, katatamuan sobatna, barang geus ngaropi, tuluy nanyakeun Yasib, pokna, "Ka mana ari Yasib teu katenjo-tenjo?"

Wangsulna Ki Arsa, "Taksiran kaula keur balangsiar".

Sobat, "Baruk balangsiar? Kapan jelema euweuh ka kurang?"

Arsa, "Enya nyiar pangabutuhna, bareto euweuh pangabutuh soteh sabot keur nanjung, ayeuna mah Yasib teh h e r a n g-h e r a n g k a r i m a t a, t e u a s - t e u a s k a r i b i n c u-r a n g".

## 24. HEJO TIHANG

H a r t i n a : jelema nu sok pipindahan, tara lila cicing, teu betah cicing dina hiji tempat, nurutkeun kaayaanana tihang imah nu anyar, lamun anyar keneh eta imah, atawa rupana awi nu dipake tihang imah, lolobana sok hejo, lila-lila sok koneng semu bodas, jadi tihang tadi hejo keneh, acan nepi kana koneng semu bodas tea, geus pindah, jalma kitu disebut hejo tihang (jelema manuk).

Ceuk Mento, "Asip! Jiping jadi tukang buah, tapi teu puguh imahna, minggu ieu sok kapanggih di Lengkong, minggu tukang di Citepus, bejana jelema teu resep dina hiji tempat.

Asip, "Heueuh bulan Mei tanggal 20 ku dewek kapanggih di Cimahi, imahna deukeut panday, naha ari bulan Juni tanggal 3 kamari, geus aya di Ujungberung nyewa imah jagal".

Mento, "Heuheuh, atuh moal kaur boga banda, da ngan pi-

pindahan bae, ceuk ema mah nu kitu teh disebutna jelema "h e j o t i h a n g".

## 25. HEURIN KU LETAH

H a r t i n a : nu perlu diomongkeun teu kaduga ngabejakeun tina aya kasieun.

Sajim bubujang di Patinggi Ciasem, salawasna aya di Patinggi, ngan hariwang bae sabab alo juraganana ngaran Kartam, sok daek gampang kana banda, geus puguh barang nu gular-goler di luar, sakalieun nu dina peti oge, lamun dunungananana keur ka sawah, sok wani nyokot muka tina peti tea, ti peuting sok sering unggah ke leuit, nyokotan pare tuluy dijual.

Sajim beuki lila beuki risi bae, ari rek dibejakeun kadunungananana, sieuneun diarah ku Kartam, sabab manehna jelema lenglengan pisan.

Hiji mangsa Patinggi leungiteun benten perak patah tebu, geuwat ngumpulkeun bujang-bujangna sarta ditaranya, tapi weleh euweuh nu ngaku.

Geuwat Patinggi nitah mulisi ka nu sejen, ngan dua poe eta barang geus kapanggih ti ambu Sakem, ari ditanya ambu Sakem, bet beunang meuli ti Kartam, tilu keton, kajaba ti dinya, rea-rea deui ambu Sakem meulina barang ti Kartam, kayaning: geulang perak, sueng, kangkalung, jeung peuting-peuting sok ngajualan pare, bulan tukang mah Kartam geus ngajual domba jalu, ka dulurna ambu Sakem.

Eta barang-barang nu sakitu, barang Patinggi. Harita keneh Kartam disanggakeun ka Hakim, tuluy ku Hakim di hukum.

Sanggeus Kartam dibui, Patinggi ngomong ka Sajim, pokna, "Sajim, paingan teuing barang aing meueus-meueus les, tayoh nya eta bae dipalingan ku Kartam".

Sajim, "Sumuhun da jisim kuring oge terang, henteu unjukan soteh, saperkawis juragan ka Kartam teh kapernah putra,

kadua manehna sakitu gakangna jadi jisim kuring rek unjukan teh. h e u r i n  k u  l e t a h".

## 26. HEURAS LETAH

H a r t i n a : nu heuras ati omonganana sugal.

Ukra dipapatahan ku indungna, pokna, "Ukra, tadi maneh nyarekan Si Taur, meak-meakkeun, malah maneh pasea teh mapay ka puhu leungeun, eta ulah kitu henteu hade".

Ukra, "Wah paduli teuing teu hade oge, da bongan budak teu beunang dititah".

Indungna, "Heueuh da lain titaheun maneh, teu daekeun mah ulah dipaksa".

Ukra, "Keun bae ema montong pipilueun, da masih kolotna manglawankeun oge, moal burung dilawan tampiling bae masih indungna oge".

Indung, "Naha sia bet mawa maneh, ceuk kolot ulah, kudu diturutkeun".

Ukra, "Ah naha aya kolot rehe teuing, da aing mah henteu sieun ku bondoroyot si Tajir teh, henteu, keun ayeuna oge moal burung dibaledogan gogobrogna naha rek kumaha karepna, masih nepi ka kojor oge teu sieun, bari kawas ka barayana bae, aing mah masih teu diaku anak oge paduli teuing".

Indungna ngambek pokna, "Geus sia geura mantog ti dieu, bet teu beunang dielingan, si h e u r a s  l e t a h".

## 27. HARIPEUT KU TEUTEUREUYEUN

H a r t i n a : nu gancang narima henteu dipikir dipiahireunana.

Subuh-subuh Jaka kadatangan sobatna ti sejen lembur, mawa domba bodas tilu, barang datang tuluy sobatna ngomong,

pokna, "Jaka ieu dewek mihape domba sakeudeung, top keur silaing hiji".

Wangsul Jaka, "Heug, tapi dewek mah hayang nu bikang".

Sobat, "Top bae isuk nu dua ku dewek dicokot deui"; bari tuluy indit.

Pabeubeurang datang pulisi neangan domba, bet aya di Jaka, tuluy Jaka dirawat; barang datang ka Hakim, Jaka dipariksa ku Hakim, saurna, "Jaka, ti mana maneh meunang domba?"

Jaka, "Sumuhun pihape sobat jisim kuring, pun Darim".

Hakim, "Iraha?"

Jaka, "Tadi subuh-subuh".

Hakim, "Ka mana ayeunna si Darim?"

Jaka, "Duka da tadi oge ngan purat-perot bae indit deui; malah mere ka jisim kuring sahiji".

Hakim, "Naha ku maneh teu ditanya, domba ti mana cenah".

Jaka, "Henteu".

Hakim, "Ti ayeuna maneh teu meunang pisah jeung pulisi, kudu milu neangan Si Darim, lamun teu kapanggih, tangtu maneh ka tempuhan buntut maung; da bongan haripeut ku teuteureuyeun".

## 28. HENTEU GEDAG BULU SALAMBAR

Hartina : teu sieun (teu risi) teu gimir saeutik-eutik acan.

Hiji poe Sarpa pasea jeung Baip, kabeneran datang Apeng tuluy dipisah.

Di imahna Baip ngecewis bae ngomong, yen rek ngarah ka Sarpa.

Isukna Kaman bebeja ka Sarpa, pokna, "Sarpa, silaing rek diarah ku Baip".

Wangsulna, "Keun bae sumawonna ku Baip sorangan, masih mawa batur oge, dewek mah t e u g e d a g b u l u s a l a m-b a r".

## 29. HADE GOGOG, HADE TAGOG

H a r t i n a : hade pokna alus sikepna.

Dina poe Rebo Jirom datang ka Lurah, karepna rek mayar pajeg, barang datang pokna, "Ieu kula mayar pajeg Rp.2,–, tapi kurang keneh satalen, nya iraha bae bogana". Sanggeus nyerenkeun eta duit, Jirom gek diuk sila tutug hareupeun Lurah.

Carek Lurah, "Jirom, ari sia kawas urang sisi bae babasaan belengong, diuk culudur sila tutug, aing mah ngan manggih urang sisi nu sok kitu teh, geus ka ditu geura mantog, eta duit ku aing moal ditarima, sabab teu jejeg".

Jirom indit tuluy nepungan bapana, pokna, "Bapa heran ku Lurah, bet tungi sarta duit teu ditarima pedah teu jejeg, geuning si Arpin mah kurang sarupia ditampa".

Bapana seuri bari ngomong, pokna, "Barang jol ka Lurah, kumaha ceuk sia?"

Jirom, "Ceuk kula ieu kula mayar pajeg Rp.2,–, tapi kurang keneh satalen; bari tuluy kula diuk sila tutug".

Bapa, "Atuh meureun bae ari kitu mah, atuh si Arpin mah ditarima soteh budakna perceka, omongna lemes, hade pokna, diukna mando, tangtu matak pikaresepeun anu dideuheusan, ari cara sia mah tangtu bae dipikangewa, kapan dina paribasa oge kudu h a d e g o g o g h a d e t a g o g nya eta: hade pokna, hade sikepna".

Atawa :

Ki Sarim budak rea nu resep, sabab budakna pikalucueun; lamun disaur ku menak, buru-buru ngadeuheus samemeh diuk dat nyembah, tuluy mando bari semu isin.

Lamun dipariksa, tuluy ngajawab ku basa lemes, sarta len-

tongna hade, lamun geus tutup ngomongna dat nyembah, kitu deui lamun dititah ngadongeng, tara nyaritakeun nu cawokah, wungkul dongeng nu aya mangpaatna, jadi kolot-kolot atawa menak-menak sumawonna batur-baturna pada resep bae.

Ceuk Ambu Emen ka salakina, "Naha ari ka Ki Sarim loba-loba teuing nu resep".

Salakina, "Hih atuh tangtu kitu, sabab eta budakna, ana nyarita hade pokna, lemes basana, gekna hade, kapan nya nu kitu sok disebut h a d e g o g o g h a d e t a g o g teh".

## 30. HAPA-HAPA GE RANGGEUYAN

H a r t i n a : malarat oge boga salaki.

Hiji waktu Nyi Tapen papanggih jeung Nyi Ikem, pokna, "Aeh! aeh! Nyi Ikem bagea, rek ka mana?"

Ceuk Nyi Ikem, "Rek balangsiar bae da kami mah pangawak sabeulah, rea pisan pangabutuh".

Ceuk Nyi Tapen, "Puguh da kuring oge rea pisan ka kurang".

Nyi Ikem, "Hih anjeun mah h a p a - h a p a g e r a n g g e u y a n, moal cara kaula".

## 31. ILANG ALONG MARGAHINA, KATINGGANG PANGPUNG DILEBOK MAUNG, RAMBUTNA SALAMBAR, GETIHNA SATETES, AMBEKANANA SADAMI, AGAMANA DRIGAMANA, KAULA NYERENKEUN

Ieu paribasa (omongan) sok dipake dina nyerahkeun.

H a r t i n a : masrahkeun sagalana.

Hiji poe Dirja pasea jeung pamajikanana nu ngaran Nyi Isem, lataran Dirja unggal-unggal peuting tara aya di imahna, nya

eta sok ngider bae ngadu atawa lacur.

Waktu harita Dirja dibaeudan ku Nyi Isem.

Ceuk Dirja, "Ku naon sia Isem bet sejen budi, deuleu benerna awewe mah cicing bae, nyaho-nyaho dinaon, maneh mah supaya seubeuh nyatu hade pake bae".

Nyi Isem nembal, pokna, "Heueuh Dirja, ari anu laki-rabi mah lain kitu, atuh kudu aya ingetan ka imah, ieu mah pamajikan teh dijieun bujang purah tunggu imah bae unggal-unggal peuting, jeung bieu ceuk maneh, awewe mah dapon seubeuh nyatu jeung hade pake, mana buktina, geuning kami nyatu ge elok-elok, pake geus 5 bulan samping hiji, baju hiji, teu karembong-karembong acan".

Dirja nyentak, pokna," Meugeus montong miwir kitu, ayeuna mah geura jor bae geura mantog ka bubuyut sia".

Nyi Isem, "Hade ayeuna kami serenkeun ka kolot kami, da bareto oge lain beunang nyokot ti jalan".

Dirja, "Nam! nam!"

Ti dinya bral arindit ka bapa Isem, barang datang Dirja ngomong, pokna, "Bapa! Ema! ieu kuring nyanggakeun tuang putra Nyi Isem, tina geus teu aya duriat".

Atawa : Bapa! ema! kaula tina geus rumbak suka beak betah, nyerenkeun tuang putra Nyi Isem getihna satetes, rambutna salambar, ambekanana sadami, agamana drigamana ilang along margahinna, katinggang pangpung, dilebok maung, eta tanggungan bapa".

## 32. INGGIS BATAN MAUT HINIS

Hartina : risi pisan.

Nyi Antirem geus tilu kali bogana anak, tapi di mana geus umur 4 - 5 taun sok paeh.

Dina hiji mangsa, manehna boga deui anak lalaki tur budak teh teuing ku matak lucu.

Barang umurna geus 6 taun, budak teh gering muriang.

Nyi Antirem dugdug-degdeg nyiar ubar, jeung pikirna geus teu puguh bae, sabab risi inget ka budak nu ti heula-heula.

Sanggeus tilu poe geringna cageur, aycuna Nyi Antirem suka bungah, tuluy nyalametkeun malah nanggap lais.

Lanceuk Nyi Antirem nu lalaki, lalajo bari nanya, pokna, "Antirem, maneh hajat naon bet make nanggap lais?"

Wangsulna, "Kang, kuring teh pakaulan si Ujang gering, ari ayeuna cageur, tah sakitu bae nu matak jadi suka bungah teh, satadina kuring teh samar kolesed, teu puguh pipikiran, sabab unggal boga anak, di mana geus gede, bro gering tuluy ajal, jadi pikir kuring risi kacida ceuk paribasa oge i n g g i s b a t a n m a u t h i n i s, nya eta sieun paeh deui".

## 33. IWAK NANGTANG SUJEN

H a r t i n a : wani nyorang kana picilakaeun, ari kajadian henteuna mah, urang teu bisa nyaho, ngan jelema kitu adatna sok wani nangtang atawa nyorang pibayaeun.

Kentom dibejaan ku sobatna, pokna, "Tom, poe ieu di lembur Sadang rame pisan nu ngadu hayam, tapi kade euy ulah ka dinya, sabab rek didatangan pulisi, sing saha nu datang ka dinya rek ngaradu, tangtu ditangkep".

Kentom, "Enya bejana, wah keun bae pulisi mah, da dewek hayang nyaho, sarta boga hayam adukeuneun, ditangkep oge teu sieun da meureun sarerea; cing hayang nyaho bae, wanieun pulisi nangkep jelema sakitu reana".

Sobat, "Hih euy, ulah i w a k n a n g t a n g s u j e n, nyaho-nyaho picilakeun dek disorang bae".

## 34. KAKEUREUT KU SIEUP, KATINDIH KU KARI-KARI

H a r t i n a : pantes keuna ku panyangka.

Ihung pagaweanana maling, malah geus remen dibuina. Dina hiji poe manehna ngaliwat ka buruan Nyi Tasmi, demi pasosore Nyi Tasmi rek ngalungkeun hayamna ka kolong, bet teu aya dua bikang, Nyi Tasmi heran sarta nyangkana hayamna dipaling ku si Ihung.

Harita keneh Nyi Tasmi, bebeja ka uana tua kampung, ngabejakeun hayamna leungit.

Ceuk tua kampung, "Nyai, kira-kirana ku saha dipalingna, atawa panyangka Nyai ka saha?"

Nyi Tasmi, "Eta mah moal saha deui ku si Ihung".

Tua-tua, "Naha nangtukeun teuing ku si Ihung, naha katenjo kerewekna".

Tasmi, "Henteu ngan eta bae wuri-wuri (kari-kari) si Ihung ngaliwat, hayam kuring leungit".

Tua-tua, "Hih atuh ari kitu mah tacan puguh si Ihung nu malingna, si Ihung mah ngan ka k e u r e u t k u s i e u p, k a t i n d i h k u k a r i - k a r i bae, pedah si eta tukang maling, ayeuna mah cig geura balik isuk urang teangan."

## 35. KEUR MEUJEUHNA HEJO LEMBOK, RAMBAY CARITA

H a r t i n a : keur meujeuhna lubak-libuk, euweuh ka kurang.

Nyi Sarci jelema tegep, di salembur Bojong mah ka asup bentangna.

Lila-lila lakian ka Ki Arsa, jelema beunghar di lembur eta keneh, ngajajar leuitna, balong jeung situna galede, imahna dicet,

meja, korsina aralus.

Sakumaha pamenta Nyi Sarci, diturut bae teu aya pisan nu dipungpang, kawantu Arsa beunghar, tina ladang lauk oge duitna geus rea pisan, lamun Ki Arsa nitah ka rahayatna atawa sobatna tara talangke deui, harita nitah, harita dilampahkeun, tina kabeh jelema-jelema pada resep pada sieun.

Geus sumawonna ku Ki Arsa jelema pada suka, sakalieun Nyi Sarci oge ana nitah ka jelema tara pisan talangke, tina sieun kabejakeun ka salakina, jeung resep dititah ku nu tegep.

Unggal poe Nyi Sarci jeung Ki Arsa ka pasar, meuli rupa-rupa papakean diiring-iring ku rahayatna.

Hiji waktu Nyi Sarci keur ngabedahkeun situ, disusulan ku bujangna, ngabejakeun Ki Arsa gugulingan bae nyeri angen, Nyi Sarci geugeuwatan muru salakina, barang datang enya awakna panas.

Sabisa-bisa Nyi Sarci ngubaran, tapi teu aya tulungna, kasakitna beuki maju bae, sanggeus 3 poe nepi ka ajalna maot.

Nyi Sarci ceurik dedengekan, sabab ngenes katinggal ku salakina.

Demi banda-bandana kawariskeun ka Nyi Sarci jeung ka dulurna bae.

Sanggeus kolot Nyi Sarci sok ngomong jeung Ambu Emi, pokna, "Eh Ambu Emi, kula mah teu petot-petot inget ka Ki Arsa, kumaha dideuleukeunana jelema-jelema teh wani ngagimbung, pada resep pada hayang dititah, da ku kula oge jelema teh aya gampang dititahna. Naha ari ayeuna aya hararese".

Ambu Emi, "Hih nyai meureun bae bareto mah da keur meujeuhna hejo lembok".

## 36. KUJANG DUA PANGADEKNA

Hartina : hiji jalan aya pangarah dua tilu rupa (perlu

kasambut sunat kalampahkeun).

Rd. Arpa butuheun pisan ku meja tulis, ari meuli teu boga duit, nganjuk teu wani, sieun euweuh nu mercaya, tuluy bae nyampeur sobatna ngaran Mas Daeng.

Ceuk Rd. Arpa, "Kang, cing kuring anteur ka pasar, keueung lamun euweuh batur, jeung kuring hayang disaksian rek nganteurkeun erloji ka tukang nyipuh".

Mas Daeng, "Sae, mangga atuh meungpeung isuk."

Ti dinya bral arindit ka tukang sipuh, ari enggeus, Rd. Arpa keukeuh hayang tuluy dianteur ka tukang meja, Mas Daeng nurut bae, ari geus datang ka tukang meja, Rd. Arpa ngaharewos ka Mas Daeng hayang ditanggung nganjuk meja.

Wangsulna, "Sae".

Barang geus jadi maksudna, tuluy balik, di jalan Mas Daeng ngomong, pokna, "Edas bae ieu mah jelema teh kujang dua pangadekna paingan keukeuh ngajak, da perlu kasambut sunat kalampahkeun".

## 37. KUDU BOGA SAKU DUA (KUDU BOGA PIKIR KADUA LEUTIK)

Hartina : kudu boga pikir rangkepan.

Hiji poe Pa Tubi pasea jeung Pa Momod, rosa kacida, rek sili kadek, pitulung bae henteu ger, sabab kaburu manten dipisah ku Lurah sarta tuluy dihadekeun sakali sina pertobat.

Sanggeusna hade deui, Pa Tubi kacida asihna ka Pa Momod, di mana aya susukaan marak atawa nayub situ, Pa Momod sok diajak.

Dina hiji poe Pa Tubi rek marak ka Cipicung, geuwat nitahan budakna ngajak Pa Momod, barang pa Momod nyahoeun, atoheun pisan tuluy bebeja ka pamajikanana, pokna,"Indung barudak, maneh moal milu, itu Pa Tubi ngajak marak?"

Wangsul pamajikanana, "Wah montong, anjeun mah bet teu boga pikir rangkepan, kapan anjeun entas pasea, najan sakumaha hadena Pa Tubi biheung teuing atina mah malang keneh ka anjeun, boa kitu soteh nyieun (nyiar) akal hayang nyilakakeun anjeun, kapan kudu boga saku dua, da geus kolot" (kudu boga pikir kadua leutik da geus kolot)".

Pa Momod, "Heueuh nya, tuluy ka hareup bari ngomong ka titahan, pokna, "Bejakeun ka Pa Tubi, teu ngiring kitu aya udur".

## 38. KEJO ASAK, ANGEUN DATANG

Hartina : nu kabeneran kana maksudna henteu ngalilakeun deui.

Hiji mangsa kira pukul 5 sore, si Kampeng leumpang ti lemburna (ti dayeuh) ka Pasiranjing neang uana gering, sarta geus diniatan rek mondok sapeuting.

Barang datang ka Pasiranjing, geus pukul 6 sarta uana geus cageur.

Harita keneh tuluy ngomong, pokna, "Ua sukur ari geus damang mah, mangke oge kuring pukul 8 rek balik ka deyuh". Ari geus pukul 8 si Kampeng henteu wanieun sorangan, sabab sieun dipegat bagong atawa kerud di jalan.

Sabot manehna keur mikir kitu, gero-gero bapa Salib ngageroan tatanggana ngaran Salijan, urang lembur eta, pokna, "Salijan! Salijan! hayu urang ka dayeuh tea, isuk mah moal kaburu".

Wangsul Salijan, "Hayu da kula oe geus dangdan".

Si Kampeng geuwat bae bebeja ka uana rek balik tea, meungpeung aya batur, da sorangan mah moal laju, sieun.

Ceuk uana bari seuri, "Heug atuh, eukeur mah boga niat balik ayeuna aya pibatureun, eta mah asup kana paribasa kejo asak angeun datang, hartina kabeneran henteu ngalilakeun deui"

## 39. KATURUG KATUTUH

H a r t i n a :nu keur cilaka kaemboh-emboh ku pikasusaheun.

Madrapi dina hiji peuting kabongkaran, mani ledis pisan barangna rawuh duitna, istu ngan dina saraket awakna bae nu tinggal teh.

Heuleut dua poe ti saentas kabongkaran, anakna nu panengah maot; manehna uyup-ayap neangan duit baris piwaragadeunana, tapi teu meunang, geuwat nitah nyokot munding nu dipihapekeun di uana, tapi teu datang sabab eta munding gering sahoseun.

Pamajikanana ceurik bari ngomong, pokna, "Naha aya milik kieu-kieu teuing, bet k a t u r u g k a t u t u h, eukeur mah entas kabongkaran, turug-turug anak paeh".

## 40. KUDU NYAHO LAUTANANA (KUDU NYAHO TATAMBANGANANA)

H a r t i n a : kudu nyaho lilingeranana, kudu nganyahokeun adatna, kalakuanana, kangewana (karesepna).

Si Sarju bebeja ka bapana rek jadi panakawan di Juragan Demang, pokna, "Bapa, kuring disaur ku Juragan, rek dianggo panakawan, tapi kumaha sieun teu kaanggo, da geus loba naker nu ditundung ku anjeunna saperti si Atip, ditundung, si Wijan nya kitu, malah si Japar mah kapan kungsi dibui.

Bapa, "Hih ujang lampahan bae heula, ngan saratna kudu dianyahokeun adatna kumaha karesepna, naon kangewana".

Upama juragan sok ngewa ka nu kumasep, atawa ka nu sok kotor, ka nu carahal-cirihil, maneh ulah kitu, nya kitu deui juragan sok resep ka nu getol, hudang subuh-subuh, eta ku maneh kudu dilampahkeun.

Kapan dina paribasa oge, k u d u ny a h o l a u t a n a n a atawa **t a t a m b a n g a n a n a**".

## 41. KA CAI JADI SALEUWI, KA DARAT JADI SALOGAK

H a r t i n a : layeut.

Nyi Supi, Nyi Alpi jeung Nyi Minah, sosobatan dalit pisan; lamun Nyi Supi ngajak Nyi Alpi jeung Nyi Minah ka pasar, tara nyebutkeun embung, nya kitu deui lamun rek marandi, kabeh pada suka. Sumawonna lamun kana susukaan, eta tilu barudak tara pisan pisah.

Hiji mangsa Ambu Alpi jeung Ambu Minah papanggih, ceuk Ambu Minah, "Aya Nyi Minah di ditu?"

Wangsulna, "Teu aya da pun anak oge teu aya; di ditu meureun di Nyi Supi, keun bae da moal ka mararana, eta mah tilu barudak istu ka c a i j a d i s a l e u w i k a d a r a t j a d i s a l o g a k".

## 42. LAUK BURUK MILU MIJAH, PIRITAN MILU ENDOGAN

H a r t i n a : pipilueun ngomong ka nu lain layak, saperti dunungan keur sasauran, bujang nambalang milu ngomong.

Juragan Rangga angkat ka Juragan Demang, diiring ku hiji gandek ngaranna Ki Abdul. Barang sumping ka Juragan Demang, tuluy diaku bae saurna: "Ayi calik! bagea geus heubeul pisan teu tembong-tembong, kadieu geura boga beja".

Sanggeus munjung tuluy calik, malah Ki Abdul nyolondo bae amit munjung ka juragan Demang. Sanggeusna tuluy diuk.

Saur Juragan Demang, "Ayi, eta kuda nu hideung tea nu bareto diadukeun di Bogor, aya keneh?"

Wangsulna, "Sumuhun teu aya, parantos dijual ka urang Jogja".

Saur Demang, "Sabaraha dijualna?"

Rangga, "Ngan genep ratus".

Demang, "Ambu-ambu atuh nikel nya!"

Rangga, "Aya hibar, malah harita oge enggal bae nanggap pantun ku bawaning atoh".

Juragan Demang ngagakgak gumujeng, Abdul milu seuri bedas bari tuluy ngomong, pokna, "Teu kinten bae sukana, malah abdi oge ngiring suka sareng emutan abdi mah lepat lain ka Jogja dijualna, asa ka tuan".

Rangga, "Eum eta maneh mah sok nyanyahoanan, kapan nu ka tuan mah si Bopong, kuda derap".

Abdul, "Aeh sumuhun! sumuhun!"

Demang, "Sabaraha si Bopong dikaluarkeunana?"

Rangga, "Sumuhun ngan f 350".

Abdul nambalang deui bae, pokna, "Asa saratus ringgit".

Rangga, "Eta sia mah sok pohoan, anu saratus ringgit mah si Duket, bari eta mah kuda belo keneh".

Abdul, "Sumuhun! sumuhun abdi lepat, ka saha dijualna asa ka urang Banjar?"

Demang, "Saha ai eta teh?"

Rangga, "Pun Abdul gandek jisim kuring bae", bari beureum lingsemeun.

Demang, "Naha atuh pipilueun nambalang ka dunungan, kurang pantes eta sia, nu kitu disebutna l a u k  b u r u k  m i l u  m i j a h,  p i r i t a n  m i l u  e n d o g a n, cicing bae montong pipilueun ngomong".

## 43. LUNGGUH TUTUT

H a r t i n a : nu siga lungguh tapi jarambah.

Bapa Misal jeung ambu Impen, ngadaraweung di tepas ngaromongkeun anakna, ceuk ambu Impen, "Kumaha petana anak kuring si Butun hayang sina asup ka sakola, dihantem oge diolo-

olo weleh bae teu daekeun ari nenjo budakna mah geus cocog bae, sakitu lungguhna, tara daekeun nyanyabaan, beurang peuting ngulukutek di imah bae, kana gawe daek jeung rajin."

Bapa Misal, "Atuh asup ka sakola mah eraeun da geus gede teuing, sarua bae jeung si Misal, geura mun dipasantrenkeun mah, jeung tadi si Butun budak lungguh ceuk anjeun, eta bohong, sabab unggal-unggal peuting oge sok ngablu bae jeung si Misal lalajo ronggeng, di mana aya tatanggapan di dinya manehna aya, malah mangkukna basa lalajo ka Sirap, lalakon tilu pal ti dieu, neunggeul si Misal datang ka geuneuk, ari dosana si Misal ngan ngajak balik bae, tuh ayeuna oge geura aya keneh tapakna; ari ceuk anjeun majar budak lungguh; lain, eta mah l u n g g u h t u - t u t".

## 44. LEUWI JERO BEUNANG DITEULEUMAN, HATE JELEMA DEET HENTEU KAKOBET (GIRI LUNGSI TANPA INGAN)

H a r t i n a : teu beunang diduga (dikira) hade atawa goreng.

Si Paen budak bangor, mindeng pisan ku guruna disiksa, sabab di sakolana tara beunang dicarek cekcok sarta sok seuseurian, lamun baturna keur ngapalkeun, sok hantem bae digoda, tapi lamun nimu barang naon-naon sok geuwat disanggakeun ka guruna, kitu deui lamun nenjo barang baturna kotor atawa soek, ku manehna geuwat dipangberesihankeun atawa manggantikeun ngomean nu ruksak tea, lamun manggih batur cilaka labuh atawa naon bae, sok geuwat ditulungan.

Baturna sakola ngaran Irsadi, budak cicing sarta ceceremed, lamun manggih barang batur sok geuwat disumputkeun, atawa lamun manggih barang batur nu beresih, sok geuwat dikotoran atawa disoekkeun.

Hiji mangsa baturna leungiteun rante emas, diteangan weleh henteu kapanggih, guruna jeung batur-baturna geus nyangka ka

si Paen bae da tukang heureuy, jeung pada nuduh, sarta pada semu ngarewa ka Paen, ari ka Irsadi mah teu aya nu nyangka saurang-urang acan.

Barang dihantem dipulisi, sidik eta rante emas geus dipaling ku Irsadi sarta geus dijual ka kamasan, tuluy Irsadi dilepas ti sakolana sarta diserenkeun ka pulisi.

Ceuk Guruna, "He barudak! satadina aing jeung maraneh oge, nyangka ka si Paen, henteu nyangka ka Irsadi saeutik-eutik acan, da jiga budak bageur, temen, wekel kana pangajaran, tah barudak nu sarupa kitu nu disebut "G i r i  l u n g s i  t a n p a i n g a n  t e h, atawa l e u w i  j e r o  b e u n a n g  d i t e u l e u m a n,  a r i  h a t e  j e l e m a  m a h,  d e e t  h e n t e u  k a  k o b e t".

Murid, "Sumuhun! sumuhun!"

## 45. MOBOK MANGGIH GOROWONG

H a r t i n a : nu keur ngakal-ngakal kana hahadean aya nu nulung.

Rd. Raksa geus heubeul jadina jurutulis Camat di hiji onderdistrik , unggal-unggal ngadeuheus ka dunungananana sok unjukan, pokna, "Manawi aya idin jisim kuring bade rekes bae, hayang jadi Jurutulis Wadana."

Ari saur juraganana, "Wah ki Jurutulis montong rekes, anggur urang nunggu kumaha kersana nu Agung bae, bari ti bareto dicarek teh bet keukeuh bae ceuk dewek montong, montong".

Rd. Raksa bingungeun pisan; ari rek maksa rekes henteu unjukan heula teu wani, da bisi kumaha onam, tina Rd. Raksa jelema bageur, tara maksa lamun teu aya idin dunungan.

Hiji mangsa manehna nampa surat ti juragan Wadana kota, nyarioskeun aya lowongan Jurutulis Wadana di kota, ku sabab Rd. Raksa geus lila jadi Jurutulis Camat, coba geuwat poe-poe

ieu geura rekes, menta jadi Jurutulis Wadana kota, hanas bisi aya pamariksa nu ti payun, tangtu ku urang ditanggung.

Kabeneran keur waktu nampa surat, dunungananana keur ngaronda, atuh geuwat bae harita nyieun rekes, sarta tuluy dikirimkeun ka dayeuh, ari surat ti juragan Wadana kota disimpen, tembongkeuneun ka dunungananana.

Puguh oge Rd. Raksa keur nyiar akal hayang jadi maksudna, nya eta hayang rekes, ari ayeuna aya nu miwarang, turug-turug nu baris nanggung pijadieunana; jadi Rd. Raksa asup kana paribasa m o b o k  m a n g g i h  g o r o w o n g.

Atawa :

Hiji pacalang udar-ider neangan nu maling erloji emas, geus sababaraha poe teu acan hasil.

Pareng dina hiji poe, manehna ngopi di warung, sabot ngopi, ngong aya nu ngomong ka tukang warung, pokna, "Leuh si Tahir keur ngosok erloji emas aya alus, naha ti mana nya".

Tukang warung, "Dimana? boa beunang maling".

Ceuk nu ditanya, "Tah di imah eta bari ditunjuk".

Pacalang gancang neang ka eta imah barang ditenjo, tetela erloji nu diteangan tea, tuluy si Tahir ditangkep.

Jadi eta Pacalang kaasup kana paribasa m o b o k  m a n g g i h  g o r o w o n g.

## 46. MOPO MEMEH NANGGUNG (NGEOK MEMEH DIPACOK)

H a r t i n a : teu sanggup samemeh dilampahan.

Nyi Enem ti leuleutik dipiara ku lanceukna, barang manehna geus lanjang, diomongan ku dulurna, pokna, "Enem maneh da geus gede, cing geura boga gawe, tah di toko beusi aya nu nyiar pibabueun, ari bayaranana dina sabulan, sapuluh rupia".

Enem, "Lah duka eteh, da eta bejana nyonyana gakang

pisan, kitu deui lamun nitah janari tengah peting teh kudu bae indit, malah lamun urang aya kasalahan, sok tuluy bae ditundung, tara meunang bayaran; kuring mah alim sieun kitu."

Ceuk dulurna, "Hih nyai, eta mah hayang nyaho bae montong sieun ku beja, maneh mah m o p o m e m e h n a n g g u n g; n g e o k m e m e h d i p a c o k".

## 47. MANGPENGKEUN KUYA KA LEUWI

H a r t i n a : nu dititah ka lembur asalna, atawa ka imahna, kari-kari ngalelep teu balik deui.

Udun urang Banjar, ngumbara ka Bandung, bu-bujang di haji Asdik, tina temen wekelna digawe dipercaya, sina ngiderkeun barang dagangan, bisa pisan dagangna.

Dina hiji poe haji Asdik ngomong, pokna, "Udun, cing maneh dagang ka Banjar, mawa barang sing loba ti dieu, dina sabulan, sakali maneh kudu datang lapor duitna ka dieu".

Jawabna, "Mangga sing seueur bae sareng barangna nu sarae."

Ti dinya bral Udun indit ka Banjar, sanggeus sabulan diarep-arep bet euweuh bae, kadua bulanna oge henteu datang, barang geus meunang salapan bulan teu datang keneh bae.

Haji Asdik ngomong ka pamajikanana, pokna, " "Nyai, naha Udun geus salapan bulan acan datang keneh bae, disuratan oge euweuh walonanana".

Wangsul pamajikanana, "Meureun bae da akang mah m a n g p e n g k e u n k u y a k a l e u w i, nya moal burung ngalelep".

## 48. MALIKKEUN PANGALI

H a r t i n a : nu diserenan kaperluanana migawe, tapi nem-

puhkeun ka nu nyerenkeun.

Ayum boga anak hiji lalaki, ti leleutik eta budak dipiara ku ninina.

Barang geus usum disunatan, tuluy diserenkeun ka Ayum, pokna, "Ayum , tah budak geus gede, geus meujeuhna diberesihan, mangke ari geus salamet geura sakolakeun".

Ayum, "Ema sadaya-daya kuring teu bisa narima, sumawonna ngaberesihan sareng nyakolakeun, sakalieun nampa oge teu bisa, da puguh kuring batan sakieu nya karipuhan, eta mah kumaha ema bae".

Indung, "Eta maneh mah bet m a l i k k e u n p a n g a - l i, atuh keun bae da ema bubuhanana".

## 49. MERE LANGGIR KALIEUN

H a r t i n a : mere nu tacan tangtu meunang henteuna, kadang-kadang temahna meunang ka teu ngeunah.

Parta ngomong ka Dira, pokna, "Emang, manawi aya pasihan, cing kuring nyuhunkeun totopong, paranti ka masigit".

Dira, "Teu boga! aeh boga di si Main, bareto manehna nginjeum, nepi ka ayeuna tacan mulangkeun, cig penta, ari geus beunang top jang silaing".

Parta, "Di mana imahna?"

Dira, "Nyao teuing, da dewek oge teu nyaho imahna mah".

Parta, "Iraha nginjeumna?"

Dira, "Geus rada heubeul".

Parta, "Hih emang mah teu puguh, atuh puguh-puguh imahna, kuring bisa neang heubeul-heubeul oge, ieu mah ari rajeun teh dipentaan, m e r e l a n g g i r k a l i e u n" bari tuluy indit.

## 50. MEUPEUS KEUYANG

H a r t i n a : ambek ka nu urang teu wani, ari nyarekan ka nu urang wani, tapi ari maksudna mah ka nu teu wani tea.

Isuk-isuk poe Jumaah, Muhad dicarekan ku lanceukna ku Aspin, pedah manehna tacan ngamandian kuda, sabab keur ngadurukan heula runtah di kebon. Muhad kacida ambekna, tina rasana henteu boga salah, hal elat ngamandian kuda, atuh da lain ulin, ari rek ngalawan ka lanceukna teu wani.

Harita keneh, gero-gero adina awewe, pokna, "Kang Muhad geuwat ceuk ema pangnyokotkeun timba, ema rek siram."

Muhad molotot bari ngomong, pokna, "Naha aya budak cerewed teuing, teu kadeleh aing keur aya gawe, si kurang ajar sia, kalah ka cacapekna bae, cing atuh ku sia pigawe, deungeun-dengeun mah rujiteun neleh kebon sakieu baralana, hayoh geura mantog mangke sia dicabok ku aing."

Adina balik bari ceurik bebeja ka indungna, yen diambek ku Muhad.

Ceuk indungna, "Hih nyai, montong nyeri hate, kaka teh ambek lain ka nyai, nyai mah ngan dipake m e u p e u s k e u y a n g bae, tuh ka kaka Aspin".

## 51. MALIDING SANAK (CUCUK PANON)

H a r t i n a : pilih kasih.

Encen ngomong ka Taman, pokna, "Taman, isukan mah dewek moal ka sakola".

Taman, "Naha ku naon?"

Encen, "Ah cumah teu resep diguruan ku magang anyar mah, coba tadi dewek nulis jeung ngagambar leuwih alus manan si Tapen, si Tapen mah aksarana gede sawareh, sarta dicarekan, naha ari peunteunna gede si Tapen, ngagambar nya kitu, kilang dewek make dipulas, ari si Tapen mah henteu anggeus-anggeus acan, bet dibere tujuh, naha ari dewek ngan genep".

Tapen, "Enya, eta mah magang anyar teh sok c u c u k p a n o n (m a l i d i n g s a n a k), mana nu sok ngiring-ngiring manehna, eta bae nu diasih teh".

## 52. MONYET NGAGUGULUNG KALAPA

H a r t i n a : boga kitab atawa pusaka teu nyaho eusina atawa gawena.

Ikram unggal-unggal poe ngan ngakewek kitab bae, ka mana-mana henteu tinggaleun.

Dina hiji mangsa ditanya ku Nyi Ubi, pokna, "Ikram, naon eta dibabawa bae?"

Wangsulna, "Kitab pusaka ti karuhun".

Ubi, "Naon eusina?"

Ikram, "Nyao teuing da kami mah teu nyaho".

Ubi, "Atuh cumah dibabawa oge, ari teu nyaho eusina mah, bet m o n y e t n g a g u g u l u n g k a l a p a".

Ikram eraeun tuluy balik.

## 53. MINDINGAN BEUNGEUT KU SAWEUY (ABANG-ABANG LAMBE)

H a r t i n a : api-api suka, api-api resep, api-api daek ngomong.

Bapa Jariam boga anak awewe, dikawinkeun ka Udjang Sarpa.

Barang geus boga anak hiji, Udjang Sarpa katarajang gogoda nya eta daek maen, lacur, jeung gede bohong.

Ku sabab kitu, Bapa Jariam ngewaeun kacida ka minantuna, wani embung papanggih-papanggih acan.

Hiji mangsa Udjang Sarpa indit jeung pamajikanana ka mito-

hana bari kikiriman, barang datang diaku ku mitohana awewe, da ari Pa Djariam mah jamedud bae, tina ku bawaning ngewa, malah incuna henteu disambat; Ujang nganjangna henteu lila tina nenjo semu mitohana, sanggeus balik, mitohana awewe nanya ka Bapa Djariam, pokna: "Naha ari maneh ka minantu teh jamedud bae?"

Wangsulna: "Teu hayang ngaku aing mah ngewa".

Ceuk pamajikanana: "Hih manehna, atuh a b a n g - a b a n g l a m b e bae (m i n d i n g a n b e u n g e u t k u s a w e u y) budak-budakna atuh sambat."

## 54. MILIH-MILIH RABI, MINDAH-MINDAH RASA

H a r t i n a : nyiar kangeunahan.

Armin ngomong ka pamajikanana Nyi Sutri, pokna, "Sutri ku sabab urang geus sakieu heubeulna laki-rabi, bet euweuh kamarasan, ayeuna kami nyerahkeun, kami rek nyiar deui pipamajikaneun, atuh maneh geura nyiar pisalakieun nu hade repokna".

Wangsul pamajikanana, "Atuh geura serenkeun bae ka pun bapa; bener nya kitu, kapan ceuk paribasa oge m i l i h - m i l i h r a b i m i n d a h - m i n d a h r a s a bae, mana mangke jeung kangeunahan ka nu sejen".

Atawa :

Basri mimiti jadi tukang sirop, geus kitu jadi tukang rujak, pek deui jadi tukang gendong, ti dinya jadi tukang bubur, ceuk Upin, "Basri! sabaraha rupa ari dagangan silaing, bet rupa-rupa bae dagangan teh?"

Wangsulna, "Ngan sarupa bae, ganti-ganti soteh ngan m i l i h- m i l i h r a b i m i n d a h - m i n d a h r a s a bae mana mangke nu panguntungna, nya eta dikeureuyeuh".

## 55. MONYET DIBERE SESENGKED (MONYET DIBEREAN SENGKED)

H a r t i n a : nu jahat dituduhan pijalaneun, tangtu atoheun.

Si Bungka kasohor juru paling ti leuleutik, juru jana ti bubudak.

Dina hiji poe, prok papanggih jeung Bapa Jala. Omong Bapa Jala bari seuri, "Lah euy, dewek mah sok inget ka silaing, di ditu di lembur Bengkok, aya nu beunghar ngaranna Pa Ajir, ari neundeun duit teh dina dapuran awi, tukangeun imahna, diwadahan dina pariuk, nu matak diteundeun di dinya, sabab upama diteundeun di jero imah, sieuneun aya nu maling".

Ceuk si Bungka, "Dina dapuran awi naon?"

Bapa Jala, "Dapuran awi, tukangeun imahna, euweuh deui awi sejen".

Isukna pasosore si Bungka geus indit ti imahna, ngajugjug lembur Bengkok, sanggeus nepi ti peutingna tuluy kana dapuran awi tukangeun imah Ajir; barang dikorehan kana dapuran awi, beh bae pariuk duit, harita keneh tuluy digembol kana sampingna, sarta dibawa balik sapeupeuting.

Di jalan papapag jeung pulisi, barang pulisi nenjo jelema ngagembol duit, geuwat dicerek, ari disidikkeun bet si Bungka, tuluy ditahan dibawa ka desa, sabab bisi beunang maling.

Ari isukna tetela aya nu kapalingan duit, ayeuna si Bungka tuluy dilaporkeun ka dayeuh.

Barang Bapa Jala nyahoeun, manehna gogodeg heraneun, tuluy ngomong ka pamajikanana, pokna, "Nya edas bae si Bungka mah, sakitu jauhna ka lembur Bengkok da aya palingeun, pedah dibejaan ku kami, wani diteang".

Ceuk pamajikanana, "Eta maneh ulah sok lalawora, ngabejaan juru-jana, kumaha lamun kababawa, eta mah sarua bae j e u n g m o n y e t d i b e r e s e s e n g k e d (m o n y e t d i b e r e a n s e n g k e d)".

Atawa :

Kalobaanana di unggal-unggal sakola murid teh meh unggal-unggal klas bangor, ari katurug-turug ku guruna sok ditinggalkeun, ngadon ngawangkong ka sejen kelas, eta sarua bae jeung monyet dibere sesengked.

## 56. NYALINDUNG KA GELUNG

Hartina : lalaki malarat kawin ka awewe beunghar rek nurut hakan pake.

Kemis tara pati diaku ku dulur-dulurna tina teu aya kabogana, dina hiji mangsa manehna hawar-hawar meunang beja yen di lembur Ciduren aya randa beunghar, rupana meujeuhna.

Isukna Ki Kemis indit ka Ciduren, maksudna hayang meunangkeun eta randa, barang gok papanggih, kabeneran randa teh bogoheun, tuluy nanyakeun ka Ki Kemis.

Pokna, "Anjeun ti mana, saha tuang jenengan, sareng naon pimaksadeun?"

Wangsul Ki Kemis, "Kuring ti dayeuh, ari ngaran Kemis, sumeja ulin bae hayang nyaho panyabaan".

Randa,"Ka saha kagungan rai ?"

Kemis, "Bo! boloampar gaduh bojo, sakalieun teda pake oge teu cekap".

Randa, "Atuh ari teu kagungan rai mah, nya di dieu bae, urang sasarengan, da kuring oge teu gaduh salaki geus maot, bari sugan kersa nuluykeun raja kaya pun lanceuk, nu geus tilar dunya, ari baris tuang leueut mah keun bae kumaha kuring".

Ki Kemis, "Atuh ari kitu mah bade ngiringan bae."

Terus sorena Ki Kemis kawin, sanggeus dua tilu poe, tuluy ka dayeuh rek nganjang ka dulur-dulurna, make singsarwa weuteuh.

Barang datang dulur-dulurna kaget, naha Ki Kemis bet jadi ginding, ceuk lanceukna, "Bagea euy, ti mana silaing ayeuna mah

bet ginding".

Wangsulna, "Ti Ciduren, sareng di ditu gaduh bojo ka nu beunghar, sarta nyaaheun ka kuring".

Ceuk dulurna, "Sukur euy silaing geus aya nu mikanyaah, sing bageur ulah nyiar pikacuaeun pamajikan, da silaing teh nyalindung kagelung".

## 57. NGUKUT KUDA KURU, ARI GEUS LINTUH SOK NYEPAK

Hartina : nu ngukut bujang nu tadina kabalangsak hakan pake, ari geus ginding sok ngalawan.

Arki datang ka haji Sariam, ceuk Arki, "Nun juragan, manawi katampi jisim kuring bade bubujang di dieu, margi jisim kuring geus teu gaduh indung bapa, ayeuna kumaha kersa juragan bae, masih dikieu-kieu ge sumeja dilampahkeun".

Haji Sariam, "Hade lamun bener saomong maneh, tuh pondok maneh di dapur; ari pagawean unggal-unggal poe, beberesih di saider pakarangan jeung dijero imah".

Arki, "Mangga".

Harita oge Arki tuluy beberesih, getol imeut pisan sapoe harita teu ngareureuhkeun cape. Haji Sariam suka ati nenjo bujang getol isuk sok dibere calana jeung baju paranti digawe.

Barang geus meunang 4 - 5 bulan Arki ayana di haji Sariam, teu wudu ginding boga totopong rangkepan, baju samping nya kitu, duit boga teundeun saeutik-eutikeun.

Hiji mangsa juraganana nitah mapas pager, tapi Arki teu buru-buru cara sasari, anggur pek bae nitah baturna, tunggal bujang haji Sariam keneh.

Geus kitu Arki dititah deui ngaganti pager sakur nu geus bobo, tapi Arki tuluy nitah deui baturna tea, malah gegelendeng pokna, "Edas bae juragan mah aya loba parentah", jeung rea-rea

deui omongna.

Heuleut dua poe, juraganana nitah deui ngomean bilik dapur, pokna, "Arki! coba ganti bilik dapur, meuli bae bilikna nu kandel nu alus".

Arki, "Lah edas bae juragan mah, bet merekpek ka kuring bae, cing itu bae batur anu sejen, bet kieu-kieu teh ngan ka sorangan bae".

Carek haji Sariam bari seuri koneng, "Aeh! aeh! si Arki bet jadi kitu, meureun sia ngalawan oge ka aing da geus ginding, deuleu kudu cara bareto keur waktu sia datang, geuning tara aya basa kitu ka aing, da sia keur rudin, ieu mah sarua bae jeung n g u k u t k u d a k u r u, a r i g e u s l i n t u h m a h n y e p a k."

Si Arki tungkul henteu ngomong.

## 58. NGALEGOKAN TAPAK (NGAJEROAN TAPAK)

H a r t i n a : nambahan kasalahan.

Dina hiji poe Si Ingkan ditangkep ku pulisi, sabab manehna ka ambat ku si Sahi anu maling samping ambu Irun.

Barang datang ka Hakim, tuluy dipariksa.

Hakim, "Ingkan, enya maneh bareng maling jeung si Sahi?"

Ingkan, "Teu pisan-pisan jisim kuring maling bareng, ngan rumaos reureujeungan nyaba bae".

Hakim, "Eta maneh bareng abus ka imah ambu Isrun?"

Ingkan, "Sumuhun bareng, sugan teh sanes rek maling".

Hakim, "Ku saha dijualna eta samping?"

Ingkan, "Ku jisim kuring".

Hakim, "Ari duitna diduakeun?"

Ingkan, "Sumuhun diduakeun".

Hakim, "Lamun kitu maneh sapongkol, hayoh upas bawa duanana ka bui".

Tuluy ku upas dibawa, ari di jalan upasna dihurup pada neunggeul datang ka ruksak.

Si Ingkan geuwat lumpat sejana rek kabur, tapi teu kungsi kebat lumpatna, sabab kapegat manten ku Lurah. Barang Ingkan geus kacekel, ceuk Lurah: "Ingkan, naha sia kitu kalakuan, ieu mah ditenjo-tenjona bet n g a l e g o k a n t a p a k".

## 59. NYA NGAGOGOG, NYA MANTOG

H a r t i n a : manehna nu nyieun surat, pikeun ka hiji jelema, manehna nu nganteurkeun.

Irin nyieun surat keur ka Juher, kieu unina: alamat surat :

Serat kahatur kang rayi Juher di P u n g k u r."

di jerona :

"K a n g r a y i ! d i n a m i n g g u h a r e u p t a n g - g a l 3 J u l i, a k a n g b a d e n y u n a t a n p u n a n a k, k u m a r g i e t a s a n g e t p a n u h u n a k a n g, s u p a y a k a n g r a y i n g a l u u h a n k a n a h a j a t a k a n g n u n".

Eta surat tuluy ditilep sarta diadresan sakali.

Ti dinya gero-gero ka alona teu aya, ka adina teu aya; tina euweuh titaheun, tuluy bae indit ku maneh ka Juher.

Barang datang pok ditanya ku Juher, omonganana, "Kamana kang?"

Irin, "Mawa surat keur ka anjeun".

Juher, "Surat ti saha?"

Irin, "Surat ti akang, puguh euweuh titaheun, sakalian akang rek ka tuang ibu di lebak."

Surat sok dibikeun, manehna tuluy ka ambu Juher.

Barang datang ditanya ku ambu Juher, pokna, "Ti mana

Irin?"

Wangsulna, "Ti tuang putra Juher, nganteurkeun surat".

Ambu Juher, "Surat ti saha?"

Wangsulna, "Ti kuring".

Ambu Juher, "Saha nu nyieun?"

Irin, "Kuring".

Ambu Juher seuri, pokna, "Heueuh, atuh nya n g a g o g o g n y a m a n t o g".

## 60. NGALEBUR TAPAK

H a r t i n a : ngaleungitkeun atawa nunda lampah nu goreng, supaya jadi (migawe) lampah nu hade.

Hiji jalma ngaran bapa Iskat urang desa Leuweung gede, kalakuanana ti baheula, taya deui ngan maling, ngarampog, nipu jeung ngabegal; saperti aya nu ngaliwat tibeurang atawa tipeuting, tuluy barangna dibegal, kitu deui upama aya nu talobeh kana bandana kuda, domba atawa munding, tuluy bae dipaling, sarta sok tuluy dipeuncitan, dagingna dihakan atawa dijual, malah miara dua tilu bangsat baris pibatureun, manehna jadi kapalana.

Eta bapa Iskat boga imah gede, sawah, kebon lega sarta boga pirang-pirang munding, tapi lampahna terus bae jahat.

Dina hiji poe manehna kaanjangan hiji Kiai, tuluy Kiai carita, nyaritakeun hukuman jelema nu goreng lampahna engke di aherat.

Ku bapa Iskat kapikir sarta reuwaseun pisan, sabab dirina pinuh ku kagorengan, ayeuna manehna boga pikir hayang miceun kana kajahatanana, tina ngingetkeun kana saur Kiai tea. Ti dinya bapa Iskat tuluy guguru, salat (sambeang) ka Kiai, ayeuna bapa Iskat jadi nyantri pisan.

Heuleut sataun ti saentas guguru tea, manehna unjukan ka Kiai, pokna, "Nun Kiai jisim kuring ayeuna bade gaduh maksad, nya eta hayang ka Mekah meungpeung gaduh pisarateunana,

tina rumaos jisim kuring jelema kotor atawa jahat, hayang jadi jelema suci (bageur) sakumaha timbalan Kiai tea".

Kiai, "Hade sukur pisan maneh niat kitu, bener ulah kapalang kudu ngalebur tapak".

## 61. NGABEJAAN BULU TUUR

Hartina : ngabejaan nu geus nyahoeun.

Darja leumpang ka lembur Nempel, karepna rek nepungan sobatna ngaran Emor, barang datang sarta Darja tacan kungsi papanggih jeung sobatna, urang lembur eta guyur lalumpatan, nu ngaler nu ngidul bari sosoak, pokna,"Bagong mogok! bagong mogok!".

Darja geuwat milu lumpat, hayang nyaho di mana ayana. Barang nepi ka tempat bagong, tuluy eta bagong pada numbak, pada ngadek pada nguli, malah si Emor oge harita aya di dinya, ngan henteu katenjo bae ku si Darja tina loba jelema, si Emor bobolokot bari ngahantem ngadekan bagong, malah nyempog pingpingna sapingping, keur ngirim anjingna, tuluy balik.

Ari Darja sanggeus nenjo, tuluy mandi ka walungan, demi enggeus mandi tuluy ka imah si Emor; ti buruan keneh geus gegeroan, pokna, "Emor! Emor! ka dieu, naha silaing teu milu moro bagong, dewek mah bieu resep pisan tuh! dina sisi lembur aya bagong mogok, lah aya gede sihungna oge wani geus pakotrek".

Si Emor seuri bari ngomong, pokna, "Hayoh ngabejaan bulu tuur, kapan bieu dewek oge mentas ti ditu milu ngepung, tuh geuning di pipir pingpingna keur anjing".

## 62. NYIAR BATUK PIBARAHEUN

Hartina : nyiar pikasakiteun (pipaseaeun).

Arbi meunang beja ti Ingka, yen uana dicarekan ku Lurahna, sabab henteu nurut perentah.

Arbi panas atina, tuluy bebeja ka indungna, pokna, "Ema bejana ua dicarekan ku Lurah, pedah teu nurut parentah, naha aya Lurah bengis-bengis teuing kuring mah teu ngeunah boga ua dicarekan batur, keun Lurah ku kuring rek dicarekan deui, nya jeung kuring aduna".

Indungna ngambek ka Arbi, pokna, "Montong! nanaonan nyieun kitu, keun bae da geus pada kolot, mana kitu oge meureun salah, naha maneh teu nyaho kapan Lurah teh ka urang keur malang hatena, ieu hayoh rek diontrog ka imahna, n y i a r b a t u k p i b a r a h e u n".

## 63. NGAGULKEUN PAYUNG BUTUT

H a r t i n a : ngagulkeun (muji) karuhun sorangan.

Ambu Niran ngomong ka Ambu Ambit, pokna, "Ibu nyai, ari tuang rama atawa tuang ibu asal ti mana?"

Wangsulna, "Asal ti dieu bae".

Ambu Niran, "Kana naon baheula damelna?"

Ambu Ambit, "Ah asal kuli-kuli bae".

"Sugan kasebut bisa naon baheulana, da bapa kuring mah bejana jadi sabiwir hiji tina karajinanana, menak-menak, tuan-tuan pada asih kabeh, sumawonna pun aki mah, kaondang ka nagara sejen, eta komo pun aki, masang bae jeung saderekna nu istri, sagala bisa malah jadi panarosan menak-menak".

Ambit olohok bae bari unggeuk-unggeukan; sanggeus beak omong Ambu Niran, tuluy balik, barang datang ka imahna, Nyi Emeh anakna keur ngawekwek bae bari natanyakeun indungna, pokna, "Naha atuh ka mana ema teh, sakieu di imah wadah kalotor keneh jeung acan boga cai".

Ceuk Ambu Ambit "Ieu, nyai, ema, kutan geus datang ti pasar teh".

Nyi Emeh, "Ema teh ti mana, utrak-atrok bae sakieu geus

beurangna tacan boga cai-cai acan, jeung wadah wani kalotor".

Ambu Ambit, "Ti dinya ti Ambu Niran, puguh resep ngadenge manehna nyaritakeuh karuhunna, sugan teh lain turunan rajin".

Emeh, "Wah mun enya ge karuhunna rajin, manehna oge meureun rajin, bari saruana nu ngagulkeun payung butut didenge".

## 64. NEUKTEUK MARI ANGGEUS, ROKROK PONDOKEUN, PEUNGGAS HARUPATEUN

Hartina : nuduhkeun ka jelema nu pondok ingetan nu heuras ati, babari anggeus-anggeusan.

Ungkar urang lembur Cikareo dijurung ku bapana ka dayeuh sina sakola, dibahanan hiji budak baris bujangna ngaranna si Talip. Eta budak hideng nurut pisan, sakumaha parentah dunungan tara mungpang.

Barang Ungkar sakolana geus meunang sataun, si Talip katarajang gering muriang, tapi najan manehna gering oge, ari kana parentah dunungan mah sok ngeureuyeuh bae.

Dina hiji poe Ungkar nitah nyokot baju ka minatu, tapi si Talip teu bisa indit, sabab keur manasan, Ungkar ngambek, pokna, "Geus Talip sia geura mantog bae ka ditu, teu sudi aing boga bujang mungpang kana titahan".

Wangsul Talip, "Ujang, kuring lain mungpang, ngan permios bae sabot manasan, dimana geus bijil kesang, tangtu kuring indit".

Ungkar, "Meugeus montong miwir, aing geus teu hayang neuleu-neuleu acan ka sia, ti ayeuna sia ulah nece-nece deui ka dieu".

Sabot Ungkar nyarekan Talip, jol bapana ti Cikareo ngirim bekel, ceuk bapa Ungkar, "Ku naon ujang si Talip dicarekan?"

Wangsulna, "Eta pa teu daekeun dititah ka minatu, kuring

mah teu resep ka budak kitu, ayeuna mah candak bae ka ditu".

Bapa, "Ach! ach! ujang sing awas geuning eta budak teh gering, beungeutna wani pias jeung kuru, cing Ujang ulah kitu, babari naker anggeus-anggeusan, ieu mah ka bujang teh n e u k - t e u k m a r i a n g g e u s (r o k r o k p o n d o k e u n) (p e u n g g a s h a r u p a t e u n)".

## 65. NGIJING SILA, BENGKOK SEMBAH

H a r t i n a : nu teu junun (suhud).

Baip jeung Usid pada bubujang di Nyi Haji Emas, Baip lamun dititah ku Nyi Haji, sok rada kaleked, indit-indit tea mah, tapi sok talangke pisan, aya kenceng ana dititah, sok tuluy luas-leos nyaba ka sobat-sobatna".

Ari Usid mah henteu, lamun dititah buru-buru, di imah tara cicing, saparentah dunungan diingetkeun, jadi Usid dipikanyaah pisan ku dunungananana.

Dina hiji poe Baip dititah neang baju ku dunungananana ka tukang ngaput, sabab eta baju perlu poe eta rek dikirimkeun ka alona di sejen distrik. Baip tuluy indit, tapi henteu tuluy ka tukang ngaput, manehna lalajo lais heula, sanggeus lalajo lais, diajak ku sobatna marak ka walungan.

Nyi Haji geus ngalongokan bae, naha Baip teu geura jol, tina lilana geuwat nitah Usid; Usid indit ka tukang ngaput, teu sabaraha lilana geus datang deui mawa baju.

Pabuburit kira pukul satengah tujuh, Baip datang ti pamarakan mawa lauk saeutik.

Carek juraganana, "Baip mana baju, jeung sia tuluy ka mana?"

Wangsulna, "Baju teu acan parantos ceuk tukang ngaput, kudu isuk pukul 9; ari kuring tuluy marak, laukna kenging saeutik".

Nyi Haji, "Ku sabab sia geus ngabohong, ayeuna sia geura undur, montong cicing di aing, aing teu hayang boga bujang ngijing sila bengkok sembah".

Katerangan: Baip ngijing sila bengkok sembah.
Usid teu ngijing sila teu bengkok sembah.
hartina suhud.

## 66. NOONG KA KOLONG

Hartina : leutik hate (pondok pikiran).

Nyi Sulit ceurik bae tibeurang tipeuting, pedah rek diserahkeun ku salakina.

Sabot manehna ceurik, datang sobatna Nyi Ener, pokna, "Sulit ari maneh ku naon ngan ceurik bae, panon wani geus carindul?".

Wangsulna, "Lah Nyi Ener, kuring teh keur sumpeg pipikiran, da salaki kuring teu puguh bae, malah kuring rek diserahkeun ku salaki, kumaha da geus teu boga baraya, boga oge lanceuk awewe da euweuh turutaneunana".

Nyi Ener, "Hih naha dipake teuing leutik hate, keun bae diserahkeun oge da ngora keneh, moal burung payu deui, ieu mah bet noong ka kolong, tanggah ka langit, meugeus montong dipake ceurik balilihan".

## 67. NILIK BARI NGEUSI

Hartina : babanda nungtut lalaunan saeutik-saeutik (sarupa-sarupa).

Ismadi geus boga bayaran lima ringgit sabulan, dina hiji mangsa diomongan ku indungna, pokna, "Ujang! maneh ayeuna geus boga kauntungan, cing kadieukeun eta duit teh, ku ema rek diteundeun, mangke bulan harep urang beulikeun kana imah Nyi

Jumi, hargana dua puluh rupia, mangke ari maneh boga pamajikan, ulah ngahesekeun deui".

Walon Ismadi, "Wah ema! na ku naon dieusianana, kapan urang teu boga parabot imah, teu kasur teu anggel sumawonna nu sejen".

Indung. "Eta mah ulah dipake seunggah, urang n i l i k b a r i n g e u s i bae, nya eta urang nungtut sarupa-sarupa, lila-lila oge tangtu boga".

## 68. NETE SEMPLEK, NINCAK SEMPLAK NYOKOT LESOT NGEUMBING POROT

H a r t i n a : singserwa gagal (teu ku hanteu) sagala peta teh rugi jeung rugi bae, (gagal jeung gagal bae).

Ki Pura jadi Jurutulis kontrak, dina hiji poe dilepas, sabab aya masalahna, tina manehna euweuh pangharepan dipake deui kana Jurutulis, tuluy jual meuli kuda, sugan bisa hirup ti dinya; geuwat manehna meuli dua kuda nu aralus, sanggeus dua tilu minggu lilana, kuda teh aringus lila-lila paeh pisan.

Ki Pura hanjelu, eukeur mah duit dijeujeuhkeun, ayeuna pingges pisan. Ti dinya manehna geuwat meuli hiji situ nu dipelakan, sanggeus diduitan, isukna situ teh bedah, laukna beak, sanggeus netelakeun situna bedah tuluy balik, di jalan loketna nu dieusi duit, murag teu timu deui, tina bingung mikiran diri, tungtungna ceurik.

Barang datang ka imahna, tuluy nyuuh di enggon.

Teu lila jol Bapa Munah ngalayad sarta pok ngomong, "Ujang, ieu Bapa ngalayad, bejana Ujang keur kasusahan gede".

Ti dinya Ki Pura hudang tuluy ngomong, pokna, "Enya bapa kuring teh keur sagala rugi, bet teu ku hanteu bae jalan- jalan rek malarat, sagala peta teh ngan rugi jeung rugi bae, n e t e s e m p l e k n i n c a k s e m p l a k, n y o k o t l e s o t n g e u m b i n g p o r o t".

Bapa Munah, Wayâhna Ujang, sugan mangke ka hareup aya kasalametan".

## 69. NYEUNGSEURIKEUN UPIH RAGRAG

H a r t i n a : nyeungseurikeun batur, tur ku maneh bakal ka sorang.

Si Utun budak cilimit pisan, ngalayan jeung si Dopo, manggih nu kieu-kieu teh diseungseurikeun, sumawonna lamun papanggih jeung pada barudak, tuluy diheureuyan nepi ka ceurik.

Dina hiji mangsa, manehna keur aya di tepasna jeung si Dopo, lar aki-aki geus bengkung sarta gideug, barang katenjo ku si Utun, tuluy noel ka si Dopo bari metakeun eta aki-aki, si Dopo jeung si Utun key seuseurian cacalakatakan.

Sabot keur saleuseurian, bapana bijil ti imah bari ngomong, pokna, "He barudak bangkawarah, eta maneh teu hade nyieun kitu lampah, lamun maneh teu nyaho, eta lampah n y e u n g - s e u r i k e u n u p i h r a g r a g, hartina nyeungseurikeun nu bakal kasorang".

Atawa :

Nyi Tawi geus heubeul henteu papanggih jeung bibina, barang gok amprok, bibina geus tawehwoh sarta geus huisan, memeh ngomong Nyi Tawi pipingkelan seuri, ari geus capeeun seurina, tuluy ngomong, pokna, "Aeh! aeh! embi, naha eta wani geus tawehwoh, rambut wani geus bodas, euweuh saeutik-eutik acan rupa bareto teh, bari tuluy deui seuri".

Ceuk bibina, "Hih Nyai ulah kitu, atuh pantes bae da geus kolot, lamun kitu nyai n y e u n g s e u r i k e u n u p i h r a g - r a g".

## 70. NGEUPEUL NGAHUAPAN MANEH

H a r t i n a : nu mikawelas dirina sorangan, supaya aya pi-

tulung batur.

Pa Muhi ngomong ka Pa Ija, pokna, "Cing kuring tulung pare, nginjeum 5 gedeng mah, mangke dibere kurung manuk ku kuring.".

Pa Ija, "Ah keur naon kurung, da kaula mah tara miara manuk".

Pa Muhi, "Atuh sugan jualeun deui bae, da lamun anjeun nyaho mah kana kabutuh kuring, tangtu welas, wani geus kapapang-kopepeng nyiar pangabutuh, ti kamari, nya eta atuh kuring mah salawasna matak hawatir bae, komo lamun anjeun nyaho basa kuring keur gering payah, meureun ceurik, tina kasangsaraan kuring, jeung eta sakur nu nulung ka kuring sok jalembar bae, geuning ceuk lebe mah lamun urang welas ka batur, mangke di ahir sok aya deui nu males kahadeanana sarta upama undur sapuluh gedeng, datangna deui saratus gedeng".

Pa Ija seuri, pokna, "Meugeus Pa Muhi, montong ngeupeul ngahuwapan maneh, top eta 2 gedeng mere bae".

## 71. NINI-NINI DIKENINGAN
## ( EWE RANDA DIHIASAN)

Hartina : ngararangkenan barang nu geus ruksak, saperti imah geus sabroeun dicet, diterapan gambar.

Pa Udin meunang warisan pakarangan jeung imahna, tapi geus ruksak, jandela geus bobo, panto geus lalesotan gerendelna, sumawonna kaina geus lebur dihakan toko.

Barang eta imah geus kapimilik, tuluy manehna meuli cet, sejana rek ngecet jandela jeung panto, sarta cemped-cempedna; ari geus meunang, prak dicet; sabot keur ngecet datang ujang Enong, pokna, "Keur naon pa?"

Wangsulna, "Keur ngabeberes imah".

Enong, "Hih bapa mah n i n i - n i n i d i k e n i n g a n".

Atawa : "Hih bapa mah e w e r a n d a d i h i a s a n".

## 72. NGADEUPAAN LINCAR

H a r t i n a : ngarah diajak; ngajalankeunana api-api.

Dina poe Jumaah Ispan meuncit embe rek hajat, ngondangan sobat-sobatna, tapi Pa Jahe nu imahna hareupeun Ispan henteu diondang.

Barang nu diondang geus ngariung, manehna kaget henteu dicalukan, pikirna ngaguligah, saperkara hayang diondang, kadua era, tungtungna tuluy nyoo hayam nu keur nyileungleum di tepasna, atuh hayam teh gera! gero! bae.

Ceuk Ispan bari ngagorowok di jero imah, "Saha eta teh ngagandengkeun teuing nyoo hayam?"

Wangsulna, "Kuring! ieu keur ditambahan sapuna".

Ceuk Ispan, "Aeh! Pa Jahe, geuwat atuh kadieu urang ngariung".

Wangsulna, "Mangga ieu acan anggeus".

Tina dikeukeuhan Pa Jahe tuluy milu.

Tah! kalakuan Pa Jahe asup kana paribasa n g a d e u - p a a n l i n c a r.

Atawa :

Bapa Dira ngeneseun ku Armu, pedah batur-baturna diondang ari manehna henteu.

Barang rek prak ngariung, Bapa Dira tuluy ngadukeun anjing diburuan Armu.

Armu tuluy ngomong bedas ti jero imah, pokna, "Saha eta ngadukeun anjing di buruan?"

Wangsulna, "Kula Bapa Dira".

Ceuk Armu, "Kutan, kolot-kolot cara budak ngadukeun anjing".

Bapa Dira, "Wah mun kolot oge diondang", bari tuluy indit.

Ceuk pamajikan Armu, "Akang, atuh meureun bae ari teu diondang mah, kirim alas bae atuh engke". Ieu mah nu n g a d e u p a a n l i n c a r disebut budak.

## 73. UCING NYANDING PAISAN

H a r t i n a : bangsat nyanding palingeun.

Ki Jaya magang Kabupaten, dina hiji poe ngomong ka Wira baturna magang, pokna, "Wira, kuring meunang beja yen Ahin pagawe pajeg, kabur mawa duit Gupernemen Rp.2000,– ayeuna keur dipulisi, naha eta Ahim bet kitu".

Ceuk Wira, "Hih Jaya! dewek mah teu kaget, ti sakolana oge dilepas, sabab sok daek ceceremed, henteu kari banda batur, malah wani nyokot kagungan guruna, komo ayeuna digawe salawasna ngan ngucel duit bae, tangtu manehna kagoda sarta geus tuman kana maling, moal enya leungit adatna goreng".

Jaya bari unggeuk-unggeukan, pokna, "O! paingan ari kitu mah, atuh u c i n g n y a n d i n g p a i s a n".

## 74. UNCAL KAAUBAN SURAK

H a r t i n a : nu ngadenge beja, tacan sidik oge, tuluy diandel enya bae (kakara ngadenge beja, tuluy dipercaya bae).

Dina hiji poe Nyi Minah ngambek ka salakina, dumeh manehna ngadenge beja, yen salakina dagangna untung, omongna, "Bapa barudak, ayeuna kami geura serahkeun bae, geus teu kaduga ngawulaan maneh".

Salaki, "Naha ku naon?"

Nyi Minah, "Tadi maneh mere balanja kurang satalen, ceuk maneh teu boga deui, da dagang teu payu; eta omong maneh bohong, kami geus meunang beja, kamari maneh untung gede, naha ari ka pamajikan bet salingkuh, boro-boro dibawa saati sina suka, ieu mah balanja oge dikurangan, jeung lain sakali bae maneh mah kitu teh, bareto nya kitu meunang untung ti kontrakan bet teu beja-beja.

Salaki, "Aeh! aeh! ceuk saha untung, atuh sageuy untung mah teu bebeja, peupeuriheun bulan tukang kami boga untung gede, geuning bro bae kabeh dibikeun, cing aadatan teh sing aya euih-euihna, ngadenge-denge beja teu puguh diandel, kudu sidik, ieu mah bet u n c a l k a a u b a n s u r a k".

## 75. ULAH TIIS-TIIS JAHE

H a r t i n a : ulah kangeungeunahan kudu ati-ati.

Bapa Irtab padu sawah jeung ki Jawi, kajadianana Ki Jawi nu meunang, manehna kacida suka bungahna, unggal-unggal poe unggal-unggal peuting, sukan-sukan jeung batur-baturna.

Sobatna nu ngaran Wardi ngomong, pokna, "Jawi, ulah suka-suka teuing jeungulah kangeungeunahan, pedah silaing geus meunang padu, karana dewek meunang beja sidik, ayeuna bapa Irtab keur mokrolkeun ka ujang Suram , tina teu ngeunah dielehkeun.

Ceuk batur-baturna, "Bener Wi bener; u l a h t i i s - t i i s j a h e urang teh kudu ati-ati."

## 76. ULAH CARA KA KEMBANG MALATI, KUDU CARA KA PICUNG

H a r t i n a : ulah babari bosen kudu mayeng kanyaah; kudu mimitina asih beuki lila beuki asih.

Lumbrahna ka awewe, nya eta nu laki rabi, ari keur anyaran

minangka ka kembang malati, dihantem diambeuan, ari geus teu aya seungitna sok tuluy dipiceun, nya kitu deui ka awewe, lamun keur ngora keneh sok diasih, ari geus kolot sok tuluy diserahkeun.

Demi hadena kudu keur ngora keneh, atawa keur anyar keneh asih, beuki heubeul beuki asih, sakumaha kaayaan picung, keur waktu ngora keneh loba nu beuki (resep) sumawonna mun geus jadi kelewek, rea pisan gawena atawa pada asih.

## 77. PIPILIH NYIAR NU LEUWIH, KOCEPLAK MEUNANG NU PECAK

H a r t i n a : hayang meunang nu pangalusna pisan, ari meunang nu panggorengna.

Dina usum katiga, urang kampung Cikaso badami jeung batur-baturna, dina poe Minggu rek muka rumpon di hiji walungan.

Lurah desa eta, geus nitah tua kampung nginjeum heurap nu pangalusna pakeeun manehna, tuluy tua-tua indit ka somahan, dikumpulkeun sakur nu boga heurap, barang geus kumpul heurap-heurap, tuluy Lurah Cikaso milihan, aya nu hade sarta weuteuh anu Jurutulis, tapi teu dicokot sabab rada gede teuing, aya deui nu Katir weuteuh sarta anyaran direueuy, tapi henteu cocog sabab rada leutik, jol deui anu Lebe, heurap beunang ngareueuy sarta purug, ah henteu cocog dina bantunna rada pondok.

Omong Lurah, "Ieu heurap cig bae barawa deui, parake bae ku maraneh, keun bae kami mah rek nyiar deui nu weuteuh".

Barang nepi kana poe Minggu tea, pukul sawelas geus sadia, wide geus dipasangkeun sarta geus rarekep pisan, ngan rumponna tacan diangkat, sabab nunggu Lurah, barang disusulan Lurah geus samar kolesed, tina acan meunang heurapna, aya oge heurap minantuna geus bobo butut jeung teu direueuy, katurug-turug tacan dikukuhkeun, atuh pakepuk manehna ngukuhkeun heurap butut, ari geus anggeus tuluy indit.

Sanggeus datang tuluy jelema-jelema pada narikan rumpon,

demi geus kaangkat kabeh, jelema-jelema pada hayang geura ngarungkup.

Kuwu oge geus teu inget deui kana heurap bobo, tuluy bae ngarungkup, barang rup lurah tuluy senggak, pokna, "Itu diah, maen! maen!"

Tuluy dipulut bari heurapna dipurilkeun, barang lauk gede geus katembong, lauk gugurinjalan, heurapna bedah, laukna leupas deui, ger surak rame.

Lurah sajongjongan ngahuleng henteu daekeun ngomong, barang geus rada paler, tuluy ngarungkup deui, tapi luput teu beubeunangan, tina heurapna bodol.

Batur-baturna ayeuh-ayeuhan susurakan mareunang lauk.

Tina henteu beubeunangan, Lurah meubeutkeun heurapna tuluy balik.

Ceuk Amsari, "Euy, batur-batur! tuh juragan Lurah mulih, da heurapna bodol".

Wangsul tua kampung, "Atuh meureun bae ditawaran ti kamari heurap nu weuteuh nu alus da teu daekeun, da hayang heurap pangalusna, ahir-ahir meunang heurap bobo tur bengsal".

Nu kitu sok disebut p i p i l i h n y i a r n u l e u w i h, k o c e p l a k m e u n a n g n u p e c a k teh .

## 78. PAGIRANG-GIRANG TAMPIAN

H a r t i n a : paunggul-unggul.

Wikara pasea jeung Uas, alatan sok heureuy, lila-lila malik katemen, ceuk Wikara, "Uas, sia montong ngunghak ka aing, mun sia teu nyaho aing turunan menak, aki aing mah baheula jadi Wadana di Rancah".

Uas, "Paduli teuing turunan Wadana, bapa aing oge turunan Patih, malah ti indung mah turunan Dalem".

Wikara, "Wah masih turunan Patih oge, moal enya gagah

cara bapa aing; geura ku sia tanyakeun ka emang Tawi, barandal 10 bae mah dilawan ku sorangan".

Uas, "Komo aki aing mah, dihurup ku jelema sawidak teu eleh".

Keur waktu patorong-torong, datang Bapa Umi, tua-tua, ceuk Bapa Umi, "Meugeus barudak meugeus, montong p a g i - r a n g - g i r a n g t a m p i a n, kabeh ge taya nu punjul".

## 79. PINDAH CAI, PINDAH TAMPIAN

H a r t i n a : pindah tempat, pindah adat.

Irkab urang Cieurih, pagaweanana kana maranggi, selang-selang pagawean, sok resep moro babi jeung lintar.

Lila-lila manehna pindah ka Ciasem.

Baraug geus jadi urang Ciasem, manehna kaku pisan, selang-selang tina gawe teu aya kasukaanana, sabab urang dinya tara raresep moro jeung lintar, demi karesepna. tani, jeung guyub satiap mentas salat magrib sok tuluy ngaraji kitab, subuh-subuh geus harudang, sabada solat subuh, masing-masing kana pagaweanana.

Irkab kapaksa kudu make adat di dinya, lamun mentas digawe, tuluy salat ka masjid, bareng jeung batur-baturna, sarta daek tani cara urang dinya, subuh-subuh sok geuwat hudang, sanggeus salat tuluy ka kebonna atawa migawe pagaweanana, ari keur di Cieurih mah Irkab tara daek salat, tara hudang isuk-isuk jeung teu daekeun ngebon, barang geus ka Ciasem jadi rapekan pisan.

Omong pamajikanana, "Tah akang kuring panuju kana lampah akang sakitu getolna sagala daek, geuning keur waktu di Cieurih mah euweuh pisan ka daek, selang-selang tina gawe anggur nganjingan".

Irkab seuri bari ngomong, pokna, "Hih pamajikan, atuh puguh bae getol mah, kapan p i n d a h c a i, p i n d a h t a m-

p i a n".

## 80. PIRURUHAN DI-KATENGAH IMAHKEUN

H a r t i n a : turunan cacah tur dusun dikamedankeun atawa nu hina jadi mulya, sanggeus mulya adatna jadi ningkah loba lelewa, anu disebut ku jelema-jelema saperti paribasa ieu

Si Saijah urang sisi, dusun pisan tacan nyaho di adat, ana make samping seret tuur, bajuna pungsat, gelungna oge gelung jucung.

Lila-lila manehna pundung ti indung bapana, minggat tuluy ka dayeuh, di dayeuh utrak-atrok da teu boga baraya, tungtungna sup jadi tukang nutu di juragan Camat , tina getol jeung saregep kana piwarangan, tuluy dipercaya sina ngurus di jero bumi.

Ayeuna geus nyaho adat saeutik-eutikeun, makena kumaha biasa urang dayeuh.

Barang geus sataun lilana, juragan Camat Istri ajal, tina juragan Camat embung hese deui nyiar pipamajikaneun, ayeuna si Saijah ditikah.

Si Saijah bungah kacida, rasana geus jadi juragan, papakean loba, parentaheun loba.

Hiji mangsa manehna ka pasar, tuluy nyalukan bojo Lurah, bojo Jurutulis kudu ngiring ka pasar; harita keneh daratang da disaur ku juragan, sarta tuluy ka palasar, sajalan-jalan si Saijah henteu petot nilik maneh, leumpangna diatur, meueus-meueus reret kana selop, sakeudeung-keudeung ngaragap sueng da bisi ragrag, tanjak-tunjuk nitah nawar ka nyi Jurutulis jeung ka nyi Lurah.

Barang geus baralik ti pasar, nyi Jurutulis ngomong ka salakina, pokna, "Lah akang, aya matak era ku juragan anyar, teu euweuheun jelema kampung ditikah ku menak, bet teu ningkah kitu, ieu mah bentik curuk balas nunjuk bae jeung kumaki, ieu aing, bejana ka juragan Camat oge ngalawan.

Salaki, "Da nya kitu atuh, bongan juragan pameget, p i r u r u h a n d i - k a t e n g a h i m a h k e u n".

## 81. PANDAY TARA BOGA BEDOG

H a r t i n a : tukangna nyieun teu bogaeun.

Udig jadi tukang iteuk, mashur pisan alus buatanana.

Hiji poe datang Baip ka imahna, pokna, "Aya Udig?"

Wangsulna, "Aya saha eta?"

Baip, "Akang, cing nginjeum iteuk rek nyaba, montong nu alus, iteuk pake bae".

Udig, "Lah kang, luput sumawonna iteuk pake, teu boga dagangan-dagangan acan, kapan akang ge nyaho p a n d a y m a h t a r a b o g a b e d o g", bari seuri.

Atawa :

Inja urang Rajapolah, nyaba ka Garut, ngajugjug sobatna ngaran Marhayim, tukang melak jeruk; barang datang, kasampak Marhayim keur milang duit tina cengcelengan ladang jerukna.

Carek Inja, "Edas! akang mah loba duitna".

Marhayim, "Aya berkah ladang jeruk".

Inja, "Cing kuring menta dua siki mah".

Marhayim, "Hih lapur pisan, euweuh sasiki-siki acan, geura teang ku anjeun ka kebon, puguh mangkukna geus dibajongkeun ka tangkulak".

Ijan seuri, pokna, "Adatna, p a n d a y m a h t a r a b o - g a b e d o g".

## 82. PUR KUNTUL KARI TUNGGUL, LAR GAGAK KARI TUNGGAK, TUNGGAK KACUATAN DAGING

H a r t i n a : boroh nu katempuhan.

Pasosore Nyi Urmi datang ka sobatna, nu ngaran Nyi Jumi, pokna, "Jumi, cing kami tulung pangnyokotkeun samping Solo, di ditu aya nu rek meuli, jelema kaya pisan, sugan bae aya untungna, mangke maneh dibere".

Jumi, "Hade, sabaraha potong?"

Umi, "Opat potong bae ngan kudu nu aralus, kira harga dua puluh perak sapotongna".

Jumi, "Hade, isuk bae ka dieu deui".

Isuk-isuk Nyi Jumi ngajurungan anakna ngala Pa Nari, tukang barang, ari geus datang ceuk Nyi Jumi, "Paman, kula menta barang opat potong, sabab aya nu rek meuli, duitna jangji lima poe".

Pa Nari, "Hade tah opat potong, dina 1 potong harga Rp.20,–, di mana geus lima poe emang nyokot duitna ka dieu, lamun euweuh duitna, nyokot deui barangna", tuluy Pa Nari balik.

Teu sabaraha lilana jol Nyi Urmi datang, atoheun pisan sabab geus nyampak barang.

Ku sabab kamari geus badami, henteu panjang carita, tuluy barang teh dibawa ku Nyi Urmi, pokna, "Jumi, atuh rek balik, ieu barang dibawa".

Jumi, "Hade, pageto atawa pageto amat bawa duitna".

Sanggeus meunang lima poe, Nyi Urmi euweuh keneh bae, barang ditanyakeun ka imahna geus euweuh kabur, ari balik di imahna nyampak Pa Nari, manehna jol goak bae ceurik bari ngomong, pokna, "Aduh emang cilaka barang teh dibawa kabur ku si Urmi, meuntas laut".

Ceuk Pa Nari, "Hih emang mah teu nyaho di ieu-ieu, da nyerenkeun barang ka anjeun, ari cara emang mah p u r k u n t u l k a r i t u n g g u l, l a r g a g a k k a r i t u n g g a k, t u n g g a k k a c u a t a n d a g i n g".

## 83. PAANTEUR-ANTEUR JULANG

H a r t i n a : mindeng sili anteur, A nganteur ka B, geus kitu B nganteur deui ka A 2 - 3 kali.

Pabuburit Nyi Eweng diajak ka imah Nyi Perak, pokna, "Eweng, cing kuring anteur ka imah jeung ieu mah tara nganjang-nganjang'..

Wangsulna, "Ah alim da geus burit, sieun sareng poek bulan".

Nyi Perak, "Wah tanggal sapuluh poek, meureun pukul 2 surupna oge, kajeun mangke dianteurkeun deui ku kuring, geus kitu kuring anteurkeun deui".

Omong Nyi Eweng, "Wah moal bae p a a n t e u r - a n t e u r j u l a n g".

## 84. RUMBAK CARINGIN DI BURUAN – GEUS TEU BOGA KOLOT SALUHUREUN

H a r t i n a : geus euweuh nu ngingetan.

Agus Ambar geus teu boga indung bapa, ngan kari uana di lembur Ciateul, unggal-unggal minggu lamun teu uana nyaba ka Agus Ambar, nya Agus jeung anak bojona nyaba ka Ciateul kikiriman sarta upama geus patepung uana sok ngingetan ka Agus, naon bae nu sakira matak cilaka.

Dina hiji poe Agus diala ku uana, sabab gering kacida, ari datang ka Ciateul, uana geus taya taksiran menyat deui, malah sorena ajal, Agus ceurik tina geus teu boga kolot, satadina uana dijieun gaganti indung bapa tea, ayeuna mah lapur pisan.

Ti sore Agus nginghak bae, tina ngenes mikiran diri teu boga baraya saluhureun.

Sabot Agus ceurik, datang lebe di dinya pokna, "Meugeus ujang ulah diceungceurikan teuing, ari anu sah di dunya, teu hade".

Wangsulna, "Mang, kumaha teu rek ngenes da dina waktu ieu kuring t e h r u m b a k c a r i n g i n d i b u r u a n hartina beak, euweuh deui kolot saluhureun nu bakal ngingetan".

## 85. RUP KU PADUNG, RAP KU LEMAH, KATURUBAN TANEUH BEUREUM

Malah sok dituluykeun: Rup ku padung, rap ku lemah, katuruban taneuh beureum moal poho.

H a r t i n a : diingetkeun saumur hirup (satungtung hirup mah moal poho).

Kira pukul 7 peuting, Siin nganjang ka Ebo, barang datang tuluy diaku, disuguhan udud jeung cikopi, sabot ngaropi ngawaradul, ngomongkeun hal karamean pesta, sanggeus meunang sajam nganjangna tuluy amitan balik.

Isuk-isuk Ebo gehger leungiteun pending perak, geuwat manehna nyampeurkeun ka imah Siin, di dinya nyampak keur loba jelema, pokna, "Siin ka dieukeun pending dewek".

Siin olohok, pokna, "Pending!"

Ebo, "Heueuh nu dibawa ku silaing".

Siin, "Iraha"

Ebo, "Sore basa nganjang tea".

Siin, "Nyao, da dewek mah teu nyaho, lamun sarupa kitu silaing nuding maling".

Ebo, "Heueuh, moal ku saha da euweuh deui nu nganjang teh, ayeuna mah dewek rek tuluy bae ka Lurah, ngalaporkeun silaing".

Tina Siin henteu boga dosa sarta era ku nu aya didinya, nyurucud cipanonna, tuluy ngomong, pokna, "Naha Ebo matak nyeri teuing, r u p k u p a d u n g, r a p k u l e m a h, k a t u r u b a n t a n e u h b e u r e u m, m o a l d a t a n g k a p o h o dikanyerian hate."

Ari kana kahadean mah kudu dunya aherat.

Atawa :

Nyi Erot mindeng pisan meunang pitulung ti Nyi Umsi, sakali, basa Nyi Erot rek titeuleum, lamun teu ditulungan ku Nyi Umsi tangtu cilaka, kadua kalina basa rek diteunggar munding ngamuk, lamun teu gewat dibedol ku Nyi Umsi ka jero imah tangtu cilaka, katilu kalina basa gering keur waktu ka pasar, manehna teu bisa leumpang, digandong ku Nyi Umsi, jeung basa indung Nyi Erot maot, diuruskeun waragadna.

Hiji mangsa Nyi Umsi meupeuskeun cangkir Nyi Erot, Nyi Erot kacida ngambekna ka Umsi, sarta Nyi Umsi kudu ngagantian.

Ceuk Nyi Umsi, "Naha Erot maneh teu boga teuing rumasa, geus! ngan sarerek ayeuna bae aing nyaah teh sarta kanyeri aing moal poho-poho r u p k u p a d u n g, r a p k u l e m a h, k a t u r u b a n t a n e u h b e r e u m oge moal poho.

## 86. ·RAMBAT KAMALE

H a r t i n a : nu boga perkara ayang-ayangan.

Asisor mariksa ka Dasim, saurna, "Dasim , enya sia mupu pisitan Lurah pareman?"

Dasim, "Sumuhun tarima, nanging sanes karep kuring, dititah ku pun Ijan, malah pun Ijan oge dititah deui ku si Amil sareng ku si Sarjo".

Asisor, "Eta nu kabuktian naek saha, bareng jeung batur-batur sia?"

Dasim, "Henteu ngan kuring bae".

Asisor, "Waktu sia dititah ku si Ijan aya saksina?"

Dasim, "Sumuhun teu aya".

Asisor, "Atuh sia montong r a m b a t k a m a l e, da moal diaraku, nya sia bae nu goreng teh".

## 87. RUSUH LUPUT (GANCANG PINCANG) KAJEUN KENDOR, DAPON NGAGEMBOL

H a r t i n a : pagawean buru-buru tapi teu hasil.

Si Siwar dititah nagih ku bapana ka bapa Sakem, nu jauhna kira lalakon ½ poe, inditna ti imahna pukul satengah genep isuk-isuk, datangna ka imah Bapa Sakem meh pukul dua welas, tapi teu nyampak, sabab bapa Sakem keur nyaba, ceuk pamajikanana pidatangeunana poe isuk; malah aya talatahna, lamun datang titahan Bapa Siwar sina nunggu bae.

Ku sabab pikiranana si Siwar hayang buru-buru balik sarta sieun poekeun di jalan, kitu deui pikiranana sieun teu datang, harita keneh oge balik.

Barang datang ka bapana, tuluy dicaritakeun sakumaha pikiranana tadi.

Carek bapana, "Ari sia, naha matak naon nunggu nepi ka poe isuk, najan buru-buru balik oge cumah ari teu hasil, sia mah g a n c a n g p i n c a n g".

## 87/b. KENDOR NGAGEMBOL

H a r t i n a : lila-lila oge hasil.

Irtab dititah ku indungna ka Tomo, nyiar buah cengkir jualeun, sarta dijangjian ulah datang ka luput jeung masing gancang.

Isukna bral indit, barang datang ka Tomo, bubuahan tacan meujeuhna diala, kira saminggu deui.

Tina sabab dijangjian ku indungna ulah datang ka luput, manehna tunggu datang ka saminggu, sanggeus meunang tuluy balik.

Ceuk indungna, "Irtab, naha sia dititah teh lila-lila teuing, wani datang ka saminggu?"

Wangsul Irtab, "Hih ma! gancang ge ari pincang, kajeun kendor dapon ngagembol".

Jadi, "Rusuh luput, gancang pincang, kajeun kendor, dapon ngagembol.

Hartina : jelema nu boga kalakuan sanajan gancang ari gaplah, leuwih hade kendor tapi hasil.

Aswin huruhah-harehoh datang ka bapana, pokna, "Bapa! kuring menta duit salawe rupia".

Ceuk bapana, "Keur naon?"

Aswin, "Keur meuli kareta mesin anu ujang Yoyo, ari asalna mah dibeulina saratus lima puluh, tapi ayeuna poe ieu butuheunana, kajeun mangkena mah urang jual deui bae".

Bapa, "Hih ulah rusuh, kudu pikir heula, kajeun kendor tapi hasil, kudu papay heula, eta kareta ti saha meulina, jeung geus terang ti bapana, geura kumaha lamun kareta beunang maling, atawa teu kitu ge salingkuh ti bapana, upama ayeuna gebro diduitan, mangke sore aya nu nyusul ka dieu, lain gaplah eta jual beuli".

Aswin, "Wah sageuy pa, atuh mangkena mah tangtu urang untung, da rek dijual deui ku kuring".

Bapa, "Nahan rek jual beuli, samemeh dibeuli kudu dijual heula, hartina kudu ditaksir jeung kudu dimusawarahkeun heula, ieu barang sakieu rupana, sabaraha urang kira-kira wani, lamun ceuk batur-batur wani saanu sarta ngungkulan kana harga tadi, atawa nikel kakara dibeuli, naha maneh tacan ngadenge paribasa "rusuh luput gancang pincang, kajeun kendor dapon ngagembol", kaharti?"

## 88. SAPI ANUT KA BANTENG

Hartina : awewe nuturkeun lalaki.

Nyi Ireut anak bapa Askim masih keneh parawan.

Dina hiji poe datang ujang Sakum nanyaan Nyi Ireut, atuh bapa Askim atoheun pisan, teu sabaraha poe ti waktu nanyaan tea, tuluh dikawinkeun, isukna Mas Sakum tuluy ngomong ka mitohana, kieu pokna, "Bapa, ayeuna tuang putra bade dibantun ka lembur kuring, margi rorompok anyar henteu aya nu nungguan, sareng bapa ulah salempang, ieu tuang putra moal dilalaworakeun".

Bapa Askim, "Ari cara bapa mah moal bisa ngoretkeun, da ayeuna mah anjeun anu wajib, sae! bapa nyanggakeun".

Harita keneh tuluy indit dianteurkeun ku dulur-dulurna, malah mitohana awewe lalaki ngalanteurkeun.

Heuleut saminggu ambu Ijo nganjang ka bapa Askim, barang datang pek nanyakeun Nyi Ireut, pokna, "Ka mana Nyi Ireut teu katenjo-tenjo?"

Wangsulna, "Kapan geus lakian ka Ujang Sakum, malah minggu tukang ge dibawa ka lembur salakina".

Ambu Ijo, O! atuh s a p i a n u t k a b a n t e n g".

## 89. SAHERANG-HERANG CIBEAS

H a r t i n a : sabersih-bersihna hate ka musuh, moal bersih pisan.

Rd. Yusa pasea jeung M. Acip, rosa pisan sili carekan, malah geus pada narik peso tikel, tapi aya pitulung teu kungsi ger, sabab pada misah.

Lila-lila pareng Rd. Yusa jeung M. Acip, digawe sadunungan, jadi kapaksa eta dua jelema kudu hade deui, unggal poe reureujeungan sili tulung sili bere.

Ari Ipan nu tadina nyahoeun, kageteun pisan tuluy ngomong ka pamajikanana, pokna, "Nini, aing kaget kacida ku Rd. Yusa jeung M. Acip, bet jadi sakitu layeutna, da tadina mah ditaksir ku

aing geus moal bae kana hade deui teh".

Nini, "Wah aki, rasa kami mah moal, ayeuna layeut runtut soteh anyaran, geura engke mah s a h e r a n g - h e r a n g C i - b e a s".

## 90. CARA HURANG TAI KANA HULU-HULU ( CARA SIMEUT HIRIS TAI KANA BEUHEUNG-BEUHEUNG)

H a r t i n a : nuduheun jelema bodo pisan.

Mas Nulan geus kongas tukang macikeuh, hiji mangsa datang ka bapa Gareng, nginjeum pendok emas gadekeuneun, pokna, "Kaka, cing kaula tulung barang gadekeuneun, eta bae pendok emas kaka, mangke bulan hareup ku kaula ditebus deui".

Carek bapa Gareng, "Ka saha ngagadekeunana?"

Jawabna, "Ka dinya bae ka Haji Arham, duit Rp.50,– mah gampang, mangke ku kaula dibere eneng".

Bapa Gareng, "Hade top eta pendokna".

Ceuk Mas Nulan, "Cig bae ku kaka sorangan gadekeun, ambeh percayaeun, bisi nanyakeun mah nu boga duit, kaka bae rek ngaduitan lembur kitu".

Bapa Gareng nurut, tuluy indit ka Haji Arham, teu sabaraha lilana duit geus meunang sarta tuluy diserenkeun ka Mas Nulan.

Mas Nulan geuwat balik bari ngomong, pokna, "Isuk enengna dianteurkeun".

Isukna diarep-arep bet henteu aya bae, nepi ka dua tilu poe, ka opat poena jol datang deui Mas Nulan, pokna, "Lah kaka eneng teh katut indungna ka barudak dijual Rp.20,–, ari ayeuna ka dieu menta duit bae Rp.20,– urang cokot, da lebar ari ka batur mah".

Geuwat ku bapa Gareng dibere Rp.20,–, bari ngomong, "Mundingna mangke anteurkeun ka dieu".

Nulan, "Sae".

Sanggeus kitu Mas Nulan tuluy balik, api-api nu enya, tapi diarep-arep henteu aya deui bae, isukna diteang ka imahna, barang datang, imahna geus dieusian ku nu sejen, sabab mangkukna geus dijual, ari Mas Nulan teu nyao ka mana, ngan bejana bae rek ka jauhna".

Bapa Gareng ceurik, bari balik ka imahna bebeja ka pamajikanana.

Ceuk bojona, "Hih atuh da bongan maneh, nyaho jelema geus kasohor tukang macikeuh, hayoh dipanggadekeun pendok, ari turug-turug jelema rek kabur sok deui Rp.20,– cara hurang bae tai ka hulu-hulu".

## 91. TIKORO KOTOKEUN, CAREHAM HAYAMEUN

Hartina : jelema garogoteun, lamun kana papakean keur dikaput keneh, wani hayang geura anggeus bae da hayang geura make, lamun kana bubuahan tacan asak oge, hayang geura ngala bae da hayang nyaho rasana jeung rea-rea deui.

Si Jani dipangmeulikeun tariko ku bapana, tuluy dikengkenkeun ka tukang ngaput, barang geus jangji pasini tuluy balik.

Ari datang ka imahna ditanya ku bapana, pokna, "Jani! enggeus ka tukang ngaput teh?"

Wangsulna, "Enggeus pa".

Bapa,"Iraha anggeusna?"

Jani, "Kudu opat poe da loba kaputeun".

Bapa, "Sabaraha buruhna?"

Jani, "Kudu saringgit".

Bapa, "Keun bae ayeuna mah geura pek ngapalkeun ka dinya".

Tuluy Jani ngapalkeun, tapi teu jongjon da inget bae kana baju tariko hayang geura make, jadi ngapalkeunana henteu

lila, tuluy ulin ka tukang ngaput nenjokeun nu ngaraput, malah ulak ilik bae naha bajuna tacan dikaput.

Ceuk tukang ngaput, "Naha maneh Jani ulak-ilik bae ngilikan naon?"

Jani, "Eta ngilikan pibajueun kuring, naha acan dikaput".

Tukang ngaput, "Acan; keun isuk ngamimitian da ayeuna mah ngagentakeun ieu heula kengkenan nu kudu anggeus engke".

Jani tuluy balik.

Ari isukna indit ka sakola, tapi pikirna geus aya di tukang ngaput bae, hayang nenjo ngabedahanana jeung hayang geura make.

Sakolana ngan nepi ka pukul 10, tuluy indit sarta talatah ka baturna, bisi guru mariksakeun, pangunjukkeun gering bae.

Barang datang ka tukang ngaput, tuluy nanyakeun, pokna, "Kumaha baju kuring geus anggeus?"

Tukang ngaput, "Tacan, kakara awakna bae keun da jangji oge opat poe".

Barang bapa Jani nyahoeun, yen sakolana ngan nepi ka pukul 10, tuluy dicalukan, pokna, "Naha sia sakola ngan nepi ka pukul 10, ka mana?"

Wangsulna, "Ka tukang ngaput neang baju da hayang geura make".

Bapa, "Naha aya bodo teuing, kapan ceuk sia kudu opat poe. masih diteang sapoe sapuluh kali oge, moal hasil, mending sakola, ieu mah tikoro kotokeun carcham hayameun naker".

## 92. TIKORO ANDON PESO

Hartina : nu tangtu bakal cilaka disampeurkeun.

Baca dina buku pieunteungeun No. 58 kaca 44.

Atawa Abdurrahim keur waktu indit ti Bagdad ka Mesir, rek masrahkeun dirina indit menta digantung, eta paribasa t i - k o r o a n d o n p e s o.

## 93. CARA KUDA LEUPAS TI GEDOGAN

H a r t i n a : nu ngabencah sakama-kama.

Ujang Apen dipikanyaah pisan ku bapana, unggal-unggal poe tara meunang nyaba sakama-kama, ti beurang dititah sakola, ti peuting disina ngaji.

Barang Ujang geus bujang lepas, karepna tara keneh dijujur, dihantem diwurukan, ceuk bapana, "Ujang, kudu nurut kana papatah kolot, ingetkeun wuruk guru, karana jelama teh babakuna kudu aya tilu perkara, hiji bageur, dua cageur, katilu bener, eta tiluanana kudu kacekel, najan bageur ari teu cageur cumah, cageur ari teu bener cumah keneh".

Ujang sabot aya keneh bapana, jigana mah rek nurut, tapi barang bapana geus maot, tuluy bae ngabencah, royal lacur jeung ngadu.

Nyi Timot ngomong ka indungna, pokna, "Ema! naha ayeuna mah Ujang Apen jadi bangor?"

Jawab indungna, "Kapan eta bapana geus maot, bareto boga kasieun, ayeuna mah sakarep-karep bae c a r a k u d a l e u - p a s t i g e d o g a n".

## 94. TUANG JINIS

H a r t i n a : jelema nu sok seuri ku caritana atawa dongengna sorangan ari batur mah euweuh nu seuri.

Sarim datang ka sobat-sobatna nu keur ngariung bari akey-akeyan seuri, pokna, "Dewek boga dongeng rame teh, geura dengekeun".

Tuluy nyarita, sabot nyarita manehna pipingkelan seuri cipanonna rambisak, nyeungseurikeun pokna, tapi baturna mah euweuh hiji nu seuri. Ceuk hiji sobat, "Aeh! aeh! ulah kitu euy, ari dongeng mah atawa carita nu rame, lumbrahna diseungseurikeun teh, ku batur, lamun diseungseurikeun ku nu nyarita, ngarana t u a n g j i n i s".

## 95. TIPEUTING KAPALINGAN, TIBEURANG KASAYABAN

H a r t i n a : nu karoroncodan, leuwih ti sakali nu meh sarua jeun katurug katutuh.

Jiman nganjukkeun sawah ka Tayim Rp.100,-, tempo tilu bulan, barang geus tilu bulan, Tayim henteu bisa mayar, demi sawahna lapur geus dijual deui ka nu sejen.

Ku sabab Tayim hayang ngalunasan hutangna, tuluy ngomong ka Jiman, pokna, "Jiman, da kaula geus cilaka sawah geus dijual deui, duitna beak, ari ayeuna kaula teu puguh gawe, cing atuh modalan bae Rp.50,- rek dagang barang, mangke tina kauntungan kaula bisa nungtut mayar hutang nu Rp.100,- tea.

Ceuk Jiman, "Hade tapi ulah bohong, dina saminggu sakali kudu mayar sakumaha bae", tuluy Tayim dibere Rp.50,- sarta Tayim geuwat meuli barang.

Sanggeus dua tilu minggu Tayim tacan keneh bae mayar jeung teu balik-balik acan ka imahna, bejana bae tuluy ngencrud, ari disidikeun, tetela malah imahna geus dijual.

Jiman tuluy balik, di imahna nyampak alona tamada pedah teu bisa mayar da dagangna potol, malah ayeuna sumeja masrahkeun badan, tina teu bisa mayar.

Ceuk Jiman, "Hih, teu ku hanteu naker aing mah t i p e u t i n g k a p a l i n g a n, t i b e u r a n g k a s a y a b a n".

## 96. CAINA HERANG, LAUKNA BEUNANG

H a r t i n a : hasil maksud (mulus karepna teu katara) petana cara Kangjeng Gupernemen ngereh tanah India teh ku dilobaan sakola.

Atawa :

Saperti Kangjeng Gupernemen geus ngaliarkeun kuda pamacek jeung bikangna atawa sapi, sing saha nu hayang boga bibit atawa pamacek, meunang nganjuk sarta dibayar di jero saanu bulan.

Ambu Saman geus teu boga salaki, ngan aya anakna awewe, kira umur 7 taun.

Ambu Saman nyaaheun pisan ka eta budak, malah hayang ngasupkeun ka sakola, samemehna, manehna mikir heula, kieu pamikirna, "Lamun aing ngasupkeun ieu budak, kudu mayar sakurang-kurangna 25 sen, tapi kumaha lamun ieu budak henteu daekeun asup, didaekeunana oge kumaha mun melencing; ayeuna kumaha akalna supaya daekeun sakola jeung ulah melencing, jeung kumaha dina usum mayar sakola, lamun aing teu boga duit".

Ti dinya datang akalna kieu, Ambu Saman meuli bako salempeng, tuluy meuli daun kawung, unggal-unggal sore manehna ngajar nyieun roko ka anakna, isuk-isuk ku manehna dipihapekeun ka tukang sirop, supaya dijual, sarta tukang sirop meunang 10%.

Barang anakna geus bisa pisan nyieunna roko, leuwih ti 100 sen dina sabulan kauntunganana, tuluy ditanya, pokna, "Nyai, kumaha daek sakola? Lamun daek engke ku ema diburuhan dina saisuk 2 sen".

Budak teh jol haripeut bae, sabab bakal boga kauntungan dina sapoe 2 sen. Gancangna tuluy diabuskeun ka sakola, sorena disina nyieun roko jualeun, isuk-isuk ka sakola, budak teh ressepeun pisan sabab unggal-unggal isuk barang hakan di sakola.

Barang geus meunang sabulan sakolana, indungna ngomong, pokna, "Nyai, eta duit nu 2 sen kudu dicengcelengankeun sapoe

sa sen, jajan sa sen, mangke ari tutup bulan, urang buka tuluy beulikeun kana baju".

Anakna nurut.

Jadi ayeuna Ambu Saman hasil maksud, nya eta anakna ka sakola getol, gawena beunang, jadi teu nyusahkeun.

C a i n a h e r a n g, l a u k n a b e u n a n g.

## 97. CARA CAI DINA DAUN BOLANG

H a r t i n a : nu dipapatahan tara aya tapakna (teu ngagugu).

Si Carik unggal-unggal peuting sok dipapatahan bae ku bibina, pokna, "Carik, lamun maneh neut hudang, kudu ngeusian gentong, nyiram cangkok-cangkok, dek ka sakola kudu dangdan sing hade, papakean kudu beresih, da aya, ti peuting kudu daek ngapalkeun atawa digawe.

Tapi si Carik tara ngagugu, ana hudang isuk-isuk sok kabeurangan nya sok rajeun hudangna pukul genep, jeung sok make papakean kotor, balikna ti sakola geus elat, sabab disetrap ku guruna, ti peuting sok lalajo, ana datang geus peuting.

Tina si Carik di sakolana bangor jeung tara nurut parentah guru, sarta nyontoan goreng ka batur-baturna tuluy dilepas.

Barang bibina nyahoeun yen si Carik dilepas, tuluy dicarekan, pokna, "Tah budak tara daek ngagugu kana parentah kolot, nya kitu ayeuna karasa ku sia, da ari dipapatahan teh cara cai n i n g - g a n g d a u n b o l a n g b a e, e u w e u h t a p a k n a".

## 98. TUNGGU TUTUNG

H a r t i n a : nu ngajaga atawa nu tunggu kapalingan ku lantaran lalawora.

Ceuk Ambu Jusi, "Jusi! Jusi! ka dieu ieu tungguan pare!"

Wangsulna, "Mangga".

Tuluy si Jusi nungguan poe pare, di buruan, teu lila rabul hayam nyaratuan pare, tapi ku si Jusi diantep bae henteu digebahkeun, anggur jongjon ole-olean".

Geus kitu jol indungna datang, pokna, "Jusi, naha eta hayam diantep bae, sia mah t u n g g u  t u t u n g".

## 99. TINGGAR KALONGEUN

H a r t i n a : tina mindeng teuing dicarekan atawa dilarang, tungtungna teu sieuneun.

Unggal-unggal poe si Kadir sok diteunggeulan bae ku indungna, sabab tara indit ka sakola, hiji mangsa keur indungna neunggeulan anakna bari dicangcang kana tihang imah, datang nini Kadir, pokna, "Aeh! aeh! naha maneh kitu peta ka anak teh, dideuleukeunana teh unggal-unggal poe ngan neunggeulan bae budak".

Jawab Ambu Kadir, "Keun bae modar oge, da budak tara daek ka sakola".

Nini, "Heueuh, ari kolot pinter mah ulah kitu ngawarah budak teh, geura tungtungna t i n g g a r  k a l o n g e u n".

## 100. WATANG SINAMBUNGAN

H a r t i n a : nu pasea saperti A jeung B ana dilawan ku C; atawa nu boga perkara batur, ana cekcok jeung maneh.

Si Ajal sobatna Duyeh, dina hiji poe Ajal nyaba ka tegal rek ngala taneuh porang, barang datang kana tempat taneuh, nyampak di dinya aya si Warta keur ngala taneuh. Ceuk Ajal, "Warta, aing pangalakeun sing rea".

Warta, "Ah teu sudi teuing, sia oge geuning mangkukna dititah teu daek".

Ajal, "Haling atuh sia geura nyingkah, aing rek ngala".

Warta, "Atuh bareng bae ka dinya, jeung montong popolotot".

Ajal, "Paduli popolotot oge, ngedul".

Warta, "Sia oge mangkukna kedul, dugul".

Tuluy Warta indit mawa taneuh porang, bari gegelendeng.

Sanggeus Ajal balik tuluy bebeja ka Duyeh, yen manehna pasea jeung Warta, ceuk Duyeh, "Di mana ayeuna si Warta?"

Ajal, "Meureun di imahna".

Harita keneh Duyeh indit sorangan ka imah Warta, barang datang, Warta tuluy dicarekan, pokna, "Warta sia montong nyebut dugul ka Ajal, wani mah ka aing bae".

Ceuk Warta, "Aing moal gelut jeung sia, da aing mah pasea jeung Ajal. Si Ajal bae datangkeun ka aing, sok di mana kahayangna".

Duyeh, "Cumah deuleu Ajal mah moal kuat ka sia, aing nu pikuateun teh".

Sabot parea-rea omong, datang bapana si Duyeh, tuluy leungeunna dicekel, pokna, "Meugeus sia geura mantog teu puguh-puguh, ieu mah w a t a n g s i n a m b u n g a n nu pasea batur hayoh dilawan ku maneh".

